Аалам, инсан жана Куранда

# ТАФАККУР

Осман Нури Топбаш


| | |
|---|---|
| Негизги аталышы: | Kâinat, İnsan ve Kur'ân'da Tefekkür |
| Жазуучу: | Осман Нури Топбаш |
| Котормочу: | Сагынбек Козуев |
| Редактор: | Акылбек Калбеков |
| Дизайнер: | Джихангир Ташдемир |
| ISBN: | ????????????? |
| Дареги: | |
| Тел: | |
| Факч: | |
| E-mail: | |
| Сайттын дареги: | |
| Басуу: | |
| Language: | Kirghiz |

# АЛГЫ СӨЗ

*“Тафаккур кылуудан өткөн ибадат жок”[1]*

Бизге акыл калчап ой жүгүртүү, жүрөк менен сезүү жөндөмүн ыроологон, Жаратканды таануу жолун көрсөткөн, сан жеткис ырыскы жана жакшылыктарды тартуулаган Алла Таалага чексиз мактоолор болсун!

Ааламды, инсанды жана Кураны Каримди жан дүйнөсү менен окуп, анын маани-маңызын терең түшүнө билген жана үммөтүнө да чын дилден окууну үйрөткөн Азирети Пайгамбарга (саллаллаху алейхи ва саллам) жана анын үй-бүлөсүнө, сахабаларына чексиз салам жана салаваттар болсун!

“Кураны Карим”, “инсан” жана “аалам” – булар Алла Тааланын улуулугун жана сыпаттарын чагылдырып турган эң чоң үч мисал. Алла Таала буларды терең түшүнүү жана алардагы баалуулуктарды өз жашоосунда пайдалана билүү мүмкүнчүлүгүн инсанга тартуулаган. Ал эми бул

1. Байхаки, Шуаб, 4-том, 157-бет.

мүмкүнчүлүктөн пайдалануунун жападан жалгыз жолу "акыл калчап ой жүгүртүү" дегенди билдирген **"тафаккур"** жана "жүрөк менен сезүү" дегенди туюнткан **"тахассус"** болуп саналат.

Чындыгында, тафаккур менен тахассус – акыйкатка жетүүнүн жана жан дүйнөнү руханий жактан өөрчүтүүнүн бирден-бир шарты. Эки дүйнө бактылуулугуна жетелеген Кураны Карим да инсанды өзүнүн жаратылышындагы хикматтар,[2] ааламдагы ажайып кубулуш-мыйзамдар, Алла Тааланын аяттары, башкача айтканда Анын бул дүйнөнү жаратуудагы теңдешсиз чеберчилиги, ошондой эле Анын бул дүйнөдөгү улуу өкүмдарлыгы жөнүндө тафаккур кылууга үндөйт.

Алла Таала Кураны Каримдин бир нече аятында **"Тафаккур кылбайсыңарбы?! Акыл жүгүртпөйсүңөрбү?! Ойлонбойсуңарбы?!"** деген сөздөр аркылуу момундарга эскертүү берүүдө.[3] Буларга мисал катары төмөндөгү аяттарды айтсак болот:

2. Жаратылыштагы жашыруун болгон илахий сырлар жана максаттар.
3. Анаам, 50; Бакара, 219, 266; Мухаммед, 24; Ниса, 82; Йаасин, 68.

- “**Чындыгында алар төөнү карашпайбы?**”[4] деген аят аркылуу жан-жаныбар-лардын жаратылышына көңүл буруууда;

- “**Булутка, жамгырга, тоолорго, чөптөргө жана алардын кышында өлүп, жазында кайра жанданганын көрүшпөйбү**?”[5] деген аят менен географиялык кубулуштарга көңүл буруууда;

- **“Алардан мурдагылардын акыбети кандай болгонун жер кыдырып көрүшпөйбү? Алла аларды талкалады, башка каапырлар да дал ошондой кыйратылат**”[6] деген аят аркылуу тарыхый окуяларга көңүл буруууда.

---

4. Гаашийа, 17; Алла Тааланын “Баари” жана “Мусаввир” деген сыпаттары бар. Бул сыпаттар Алла Тааланын жан-жаныбарды ар түрдүү кылып жаратып, алардын ар биринин өздөрү жашаган аймактагы климат шарттарына ыңгайлашуусу жана өздөрүнө берилген кызматтарды аткарууга ылайыктуу кылып жаратылгандыгын көрсөтүп турат. Ар бир жан-жаныбардын өзүнө тиешелүү өзгөчөлүгү болгондой эле төөнүн да кээ бир өзгөчөлүктөрү бар. Төө суу жана чөп таңкыс болгон чөл климатында жашоого ыңгайлашкандыктан өркөчүндө бир канча жумага жете турганчалык суу топтой алат. Тикен менен болсо да тамактанат жана жеген чөптөрүн узак убакытка чейин ашказанында сактай алат. Өзгөчө кумдуу аймактагы бороон чапкындарга жана чөлдүн ысык климатына ыңгайлуу жаратылган. Шек-күмөнсүз бул нерселер Аллах Тааланын билүүчү, кудуреттүү жана чеберчилик сыпаттарын чагылдырган таң калыштуу өрнөктөрдөн бирөөсү гана.
5. Каф, 6; Йунус, 101; Гаашия, 17-20; Нур, 43; Хаж, 63; Рад,3; Анбия, 31; Нахл, 65; Руум, 50.
6. Мухаммад, 10.

Алла Таала мына ушундай аяттар менен бизди дайыма тафаккур кылууга үндөп, Өзү тарабынан белгиленген жаратылыш мыйзамдарын аңдап-түшүнүүбүздү талап кылууда.

Ошондой эле, Алла Таала ааламга, жаратылышка жөнөкөй көз менен эмес, андагы сырларды түшүнө тургандай терең назар таштоо керек экенин баяндаган. Жараткан Кураны Каримдин бир канча жеринде инсанга берилген ырыскы, жакшылыктар туурасында кабар берип, анын артынан дароо эле "**Эй акыл-эс, ой-пикир ээлери**!.."[7] деп айтып, булар тууралуу акыл калчап, ой жүгүртүү керек экендигине басым жасаган.

Улуу Жаратуучубуз бизден дайыма өзүбүз жана аалам жөнүндө тафаккур кылуубузду талап кылат. Кураны Каримдин 150 аятында өзүнүн улуулук жана кудуреттүүлүк сыпаттары туурасында ой жүгүртүүбүздү буйрук кылган жана бул аяттарда **"التَّعَقُّل -тааккул"**,[8] **"التَّدَبُّر -тадаббур"**,[9] **"التَّذَكُّر -тазаккур"**[10] жана **"التَّفَكُّر -тафаккур"** сыяктуу түшүнүктөрдү жана сөздөрдү колдонгон.

7. Аали Имран, 13; Нур, 44; Хашр, 2.
8. Эстөө, ой жүгүртүү
9. Бир иштин натыйжасы, акыбети туурасында ой толгоо
10. Алла Тааланы эстөө.

Бул түшүнүктөр инсандын жашоосу менен камыр-жумур болуп, тасаввуф[11] илиминде руханий тарбиянын методу катары колдонулат. **Тасаввуф** – адамдын руханий жашоого болгон жөндөмүнө жана Алла Тааланын берген мүмкүнчүлүгүнө жараша акыйкат жолдо руханий жактан жогорку даражаларга жетүүнү максат кылган жолдун аталышы. Ошондуктан, **“Өзүн билген киши Жаратуучусун да билет”** деген терең маанилүү сөз – тасаввуф жолунда жүргөн кишилердин руханий жактан жогорку даражага жетүүдөгү негизги эрежелеринин бири.

Жүрөгү аруу жана тафаккур кылуу жөндөмүнө ээ болгон адам ааламдагы кыпындай болгон нерселерден да Жаратуучусун жана Анын жаратуудагы чеберчилигин көрө алат. Ааламдагы бардык нерселердин Алланын улуулугун чагылдырып турган мисалдар экенин унутпоо зарыл.

Ааламдагы жандуу-жансыз бардык нерселердин өздөрүнө таандык тили жана абалы бар. Мына ошол тили же абалы аркылуу өздөрүн түшүндүрүп турат. Мындай абалдарды түшүнө билген жана көрө билген парасаттуу момун-му-

11. Тасаввуфка бир нече аныктама берилген. Алардын кээ бирөөлөрү: “Тасаввуф – жаман мүнөздөн арылып, жакшы мүнөздөргө ээ болуу,” “Тасаввуф – жүрөктү жана жан дүйнөнү руханий кирлерден арылтуу,” “Тасаввуф – бул адеп-ахлак.”

сулмандар да бар. Алар үчүн дененин кыбыласы Кааба болсо, жүрөктүн жана жан дүйнөнүн кыбыласы Алла Таала.

Бул туурасында Кураны Каримде төмөнкүчө баяндалган:

“**Алар Алланы турган абалда, отурган жана жамбаштаган абалда да эстешет жана асмандардын жана жердин жаралуусу жөнүндө ой жүгүртүшүп: “Оо, Эгебиз! Сен муну максатсыз эле жаратканың жок. Сен Аруусуң! Бизди Тозок азабынан сакта**!” дешет).”[12]

Алла Тааланын кудуретин жана улуулугун көрө билгендер эң оболу өзүнүн өтө алсыз экендигин сезет жана ар бир деминде Жаратканын эстеп турат. Ошентип ал кишинин жүрөгүнө такыбалыктын нуру толот. Тафаккур болсо такыбачылык менен тапталып, эң жогорку даражага жетет.

Инсандын Алла Тааланын алдындагы кадыр-баркы дене түзүлүшү, сырткы келбети же болбосо бул дүйнөдөгү мүмкүнчүлүктөрү менен эмес, жүрөгүндөгү ыйман даражасы, жан дүйнөсүнүн руханий жактан өнүгүүсү менен бааланат. Ошондуктан, Кураны Карим момун-мусулмандын тафаккурун ыйман сезимдери

12. Али Имран, 191.

менен күчтөндүрүп, аны материалдык дүйнөнүн жана напсинин тар чөйрөсүнөн куткарат жана ага руханий дүйнөнүн туу чокусуна чыгуу мүмкүнчүлүгүн тартуулайт. Жаратылыштан үлгү алуу мүмкүмчүлүгүнө ээ болгон адамдын тафаккуру руханий жактан жогорку даражага көтөрүлөт. Аруу, жумшак жүрөктүн түпкүрүнөн чыккан мындай тафаккур ыймандын ачкычы болуп саналат.

Жан дүйнөсүн өнүктүрө албаган инсан напсинин талаптарына баш ийип, тафаккур кылуу жөндөмүн жоготуп алат. Мындай жүрөктөр Аллага жана акыйкатка багыт алуунун ордуна, дүйнөлүк кызыкчылыктар менен алек болуп, напсинин каалоо-тилектерине баш ийип кала берет. Бул дүйнөдөгү эң акыркы кийим болгон **КЕПИН** ага да бир күн кийгизилет. Ошентип, өлүм инсанды өзүнө тартып турган жалтыр-жултурлардын баарынын жалган экендигин тастыктаган мөөрүн басат!

Ыйман сезимдери менен коштолгон тафаккур инсандын жан дүйнөсүнө бейпилдик тартуулайт. Ошол эле учурда куру акыл менен чектелип калуу да ашыкча каалоо жана өзүмчүлдүк сезимдерин арттырат. Мындай абалдар инсандын жүрөгүн алсыздатат жана ааламдагы Алланын

кудуретин аңдап билүү мүмкүнчүлүгүнөн алыстатып коёт.

Бармак издери кишинин жеке өзүнө гана таандык маалымат болгондой эле, момун-мусулмандын тафаккур жана тахассус учурундагы абалы да анын руханий дүйнөсүн көрсөтүп турат. Ошондуктан бул дүйнөгө келиш максатын билген жана ушул максатка ылайык жашаган, руханий жактан өнүгүүнү каалаган инсан Кураны Карим көрсөткөндөй тафаккур атмосферасына кирүүсү керек. Чындыгында ибадаттарды ыкластуулук, жүрөктүн жумшаруусу, кичи пейилдик сыяктуу сыпаттар же болбосо өзгөчөлүктөр (Кураны Каримде да көрсөтүлгөндөй) тафаккур кылуу менен гана калыптанат.

Ислам дини тафаккур жана тахассуска өтө маани бергендигине карабастан, адам баласы дүйнөлүк кызыкчылыктарга ашыкча берилип кетери маалым. Ушундан улам Алланын буйруктарын унутуп, чыныгы тафаккур жана тахассустан алыстап кетүүдө. Ошентип, өлүмдү жана бул дүйнөнүн жалган экендигин унутуп калууда.

Такыбачылык менен жашап, чыныгы тафаккур жана тахассусту орундата билген момун-мусулмандар аз. Алар өзүнүн напсисин жеңип, чыныгы инсандык сыпаттарга ээ болуп, өз кемчилигин жана алсыздыгын сезе билишет.

Мындай кишилер бул дүйнөлүк жашоо менен камыр-жумур болуп жашаганына карабастан, руханий дүйнөсүн дагы да тереңине сүңгүп кирүү менен алек болушат. Руханий дүйнөнүн тереңине сүңгүп кирген инсан материалдык дүйнөдөн сырткаркы айрым маалыматтарга да ээ болот. Жетик ыйман – мына ушул даражадагы инсандарга берилген ыроо, белек.

Мындай даражага жеткен чыныгы момун-мусулмандар убактылуу болгон бул дүйнөнүн кызыкчылыктарына көңүл бурушпайт. Ошону менен бирге жашоо жана өмүрдүн да өтө маанилүү экенин унутпоо керек. Себеби, бейишке кирүү бул дүйнөдөгү кылынган амалдарга байланыштуу болот. Бул нерсени түшүнө алган момун мусулман Кураны Каримдеги “**Сен жана сени менен бирге тообо кылган адамдар да силерге (Алладан) буйурулгандай Туура Жолдо**”[13] деген маанидеги аятка амал кылбагандыгы үчүн акыреттеги абалынын өтө оор болорун билет. Мындай өкүнүчкө дуушар болбоо үчүн Алла Тааланын аятта айтылган эскертүүсүн дайыма эстеп жүрөт.

**“Биз силерге берген ырыскылардан силердин бириңерге өлүм келгенге чейин сарптап калгыла! Ошондо ал: “Эгем, эгер менин**

13. Худ, 112.

**өмүрүмдү бир аз узартсаң мен кайрымдуулук иштерди көп кылып, жакшылардан болор элем", – дейт. Бирок, Алла тирүү жанга өлүм маалы жеткен кезде эч качан аны кечиктирбейт. Алла силердин эмне кылганыңардын баарысын билип турат."**[14]

Жыйынтыктап айтканда, Алла Таала момундардын аалам мыйзамдарындагы сырлардын жана хикматтардын чыныгы мазмунун аңдап-түшүнүүсүн жана инсандын убактылуу нерселерге алданбай такыбачылык менен өмүр сүрүп, бейишке татыктуу болуусун каалайт.

Колуңуздардагы китепчеде Азирети Пайгамдардын (саллаллаху алейхи ва саллам) эң баалуу сүннөттөрүнөн болуп эсептелген "тафаккур жана тахассустун" мааниси, пайдасы жана аларды кантип ишке ашыруу керек экендиги туурасында сөз кылабыз.

Мүмкүнчүлүктөн пайдаланып китепти даярдоого салым кошкон Мурат Кайага жана М. Акиф Гүнайга ыраазычылык билдирем. Мага көрсөткөн көмөктөрүнүн алар үчүн сообу токтобогон садага болуусун Алладан тилеп кетемин.

**Жараткан бардык ички сезимдерибизди жана ой пикирлерибизди жакшы амалдары-**

14. Мунафикуун, 10-11.

**быздын катарына кошсун! Руханий дүйнөбүздү марифатуллах жана мухаббатуллах[15] даражаларына жеткирсин. Кыска өмүрүбүздү мына ушундай изги амалдар менен толтурууну баарыбызга насип кылсын!**

**Оомин!**

**Осман Нури Топбаш**

**Июнь, 2010-ж.**

**Үскүдар**

15. Аллах Таалага болгон (ыкластуулук менен коштолгон) сүйүү

## Акыл-эстин чеги

Ислам дини **акылга** өтө маани берет. Ошондуктан, диний милдеттерге жоопкер болуудагы эң негизги эки шарттын бирөөсү – акыл-эс.[16] Ислам мүмкүн болушунча акыл-эсти колдонууга үгүттөйт. Бирок, ошол эле учурда акыл-эстин акыйкатты аңдап-түшүнүү кудуретинин чексиз эмес экенин да белгилейт. Чындыгында, Алла Таала макулуктардын эч бирине чексиз күч ыроологон эмес.

16. Мусулман адам диний милдеттерди аткарууга жоопкер болуу үчүн балагат жашына жетиши жана акыл-эси жайында болушу керек. Башкача айтканда, туура менен туура эмести айырмалай турган деңгээлде болуусу керек. Ошондуктан балагатка жетпеген жаш балдар жана акылы кем инсандар жоопкер деп эсептелбейт.

Көздүн көрүү, кулактын угуу мүмкүнчүлүгү чектүү болгондой эле акылдын да түшүнүү мүмкүнчүлүгүнүн да чеги бар. Көз көрүү чегине чейинки нерселерди гана көрүп, андан сырткаркы нерселерди көрө албагандай эле, кулак да угуу чегине чейинкилерди гана угуп, андан сырткаркы үндөрдү угуу мүмкүнчүлүгүнө ээ эмес. Ушулар сыяктуу эле акыл да түшүнүп, биле албаган канчалаган акыйкат, чындыктар бар. Башкача айтканда, акыл бардык акыйкат, чындыктарды аңдап-түшүнүү мүмкүнчүлүгүнө ээ эмес.

Акыл-эс менен бардык акыйкат жана чындыктарды түшүнүү мүмкүн экендигин айтышкан рационалист философтор өздөрүн ээрчиген кишилерди бактылуулука эмес, тескерисинче туура эмес багытка жетелешкен.[17]

17. Эски Грецияда акыл-эстин чектүү экендигин көрсөткөн төмөнкүдөй окуя болуп өткөн: Бир жигит укук илимин үйрөнүү үчүн бир философ менен келишим түзөт. Келишим боюнча жигит философко белгилүү бир өлчөмдө акча төлөй турган болот. Бирок жигит акчанын жарымын алдын ала берип, калган жарымын биринчи жолу жүргүзгөн сот процессинде жеңип алса гана төлөп бермей болот. Бул деген эгер окуучу биринчи жолку катышкан сот процессинде жеңип чыкса ийгиликтүү билим алган болуп эсептелет да, анын устаты акчанын калган бөлүгүн алуу мүмкүнчүлүгүнө ээ болот деген сөз. Бирок, тиги жигит окуу мөөнөтү аяктагандан кийин устатына биринчи төлөгөн акчасын жетиштүү деп эсептеп, кийинки төлөнө турган акчаны берүүдөн баш тартат. Натыйжада булардын иши сотто карала турган болот. Сот башталганда жигит сотко карап: “Мен бул сотто жеңсем да, жеңиле турган болсом да бул

Алла Таала өзү жараткан пенделердин өзгөчөлүктөрүн дагы да жакшыраак билет. Акыл-эстин акыйкат жолду табууга күчү жетпей турганын, анын алсыз экендигин билген Алла Таала 124 миңдей пайгамбар жөнөтүп, аларга түшүргөн баракчалар жана китептер аркылуу адамдардын чыныгы акыйкат жолуна түшүүсүн камсыздаган.

Ошондуктан, акыл-эс сөзсүз түрдө вахий[18] менен тарбияланып, ошонун негизинде гана ой жүгүртүүсү шарт. Алладан келген буйруктар менен

акчаны төлөбөшүм керек" дейт. Мунун себебин сураган сотко маселени мындайча ачыктайт: "Эгер мен бул сотто жеңип ала турган болсом, анда берген арызымдын негизинде акчаны төлөбөймүн. Себеби, мен бул сотко акчаны төлөбөймүн деген негизде келип отурам. Ал эми жеңилип кала турган болсом узтат экөөбүз түзгөн келишимдин негизинде акчаны төлөбөшүм керек. Себеби, мен биринчи сотумда жеңилген болом" дейт. Устаты болсо: "Мен да бул сотто жеңсем да, жеңилсем да бул акчаны алышым керек" дейт. Мунун себебин сураган сотко: "Эгер жеңсем бул сотко акчаны алуу үчүн келип отурам. Демек, жеңсем акчаны алам. Эгер мен жеңилсем окуучум жеңген болот. Экөөбүздүн келишим боюнча окуучум биринчи сотунда жеңсе акчаны төлөп бермек" дейт. Көрүнүп тургандай эле, бул экөөнүн тең айткан далилдери акылга да, логикага да туура келет. Демек, бул мисалда да баяндалгандай акыл жана логика кээде өзүн-өзү туңгуюка кептеп коёт. Ушуга окшогон катардагы инсандар ортосунда пайда болгон проблемаларды чечүүгө кудурети жетпеген акыл чекчиз илахий акыйкатты андап түшүнө билүүсү мүмкүн эмес. Ошондуктан акылдын туңгуюка кептелип калбоосу үчүн Алла Тааладан келген вахий менен тарбияланып, жүрөк менен таслим болуп, баш ийүүсү абзел.

18. Алла Тааланын түздөн-түз же болбосо периштелер аркылуу пайгамбарларына билдирген кабарлары.

тарбияланбаган акыл-эс азоо ат сыяктуу. Азоо ат минген кишинин көздөгөн жерине аман-эсен жетип баруу ыктымалы өтө төмөн. Себеби, андай ат менен жолго чыккан кишинин жардан кулап кетиши же болбосо башка кырсыктарга кабылуусу толук мүмкүн. Ошондуктан азоо атка жүгөн салып, аны тарбиялаган сыяктуу эле, акыл-эсти да **вахий** жана анын түшүндүрмөсү болгон **сүннөт** менен тарбиялоо керек.

## Жүрөктүн кызматы

**Ыйман келтирүү** жүрөк менен тастыктоо жана тил менен айтуу аркылуу ишке ашат. Башкача айтканда, ыйман акыл-эсте эмес, ички сезимдердин, жан дүйнөнүн борбору болгон жүрөктө орун алат. Ыйман – өтө улуу сезим. Ал эми акыл-эс адамды мына ошол ыйман сезимине алып бара турган курал гана болуп эсептелет.

Акыл-эс тарабынан кабыл алынып, зээнде тастыкталган илахий чындыктар жүрөк менен да тастыкталмайынча чыныгы ыйман пайда болбойт. Ыйман жүрөктөн орун алмайынча амалдарга таасир этпейт жана адамдын кыймыл-аракеттерине туура багыт бере албайт. Ал эми ыймансыз аткарылган иштер Алла Тааланын алдында эч кандай кадырга ээ эмес. Ошондуктан, Алла Таала акыйкатты окуп-үйрөнүп, бирок амал кылбаган Исраил

уулдарынын абалын том том китеп ташыган эшектерге салыштырган.[19]

Илахий акыйкаттарды билүү жөн гана маалыматтарды мээге топтоо эмес, тафаккур жана тахассус аркылуу ааламдагы жана жашоодогу улуу мыйзамдын сырларын чечмелей билүү жана алардан үлгү алып, амал кылуу. Жүрөгү ыйман нуру менен толгон киши гана бул нерсени аткара алат.

Акыл-эстин **инсандагы** жана **ааламдагы** акыйкаттарды күзгү сымал чагылдырып берген **Кураны Карим** жөнүндө тафаккур кылуусу – жер астынан казылып алынган чийки заттарга окшош. Мына ушул чийки заттарды иштетип, колдонууга ыңгайлаштырган нерсе жүрөк болуп эсептелет.

**Жүрөк** – тахассустун, башкача айтканда сезимдердин борбору. Жүрөк акыл-эс тарабынан кабыл алынган маалыматтарды топтоп, анализдейт жана акыйкатты толук түрдө түшүнүү мүмкүнчүлүгүн жаратат.

Демек, акыйкатка жана жакшылыкка жетүүнүн эң туура жолу – акыл-эсти вахий менен тарбиялоо. Акыл-эстин күчү жетпеген маселелерде ыйман нуру менен толгон жүрөктү ишке салуу керек.

19. Жума, 5.

Тафаккур тахассус менен коштолгон учурда гана өзүнүн баалуулугун коргой алат. Башкача айтканда, мээ менен журөктүн функциялары бири-бири менен айкалышып, белгилүү бир ыргакта гана иштеши керек. Жалгыз гана акыл-эске басым жасаган киши, балким бул дүйнөдө материалдык жаткан чоң ийгиликтерге жетишүүсү мүмкүн. Бирок, чыныгы момун-мусулман болуу үчүн сезимдердин борбору болгон жүрөк да руханий тарбия менен тарбияланып, акыл-эске жол башчы болуусу зарыл. Себеби, сезимдердин борбору болгон жүрөк акылдын тафаккур кылуусуна, тафаккур болсо кишинин каалоолоруна багыт берет. Демек, кишинин өз каалоосу менен кылган кыймыл-аракеттеринин негизги очогу жүрөк болуп саналат. Жүрөктө сезимдер орун алат. Ошондуктан жүрөктүн илахий буйруктарга жараша тарбиялануусу, башка дене мүчөлөрүнүн тарбиялануусуна караганда дагы да чоң мааниге ээ.

Чындыгында, напсинин буйруктарына баш ийген, текебердик, өзүмчүлдүк сыяктуу жаман сапаттардан таасирленген, руханий жактан тарбия албаган акыл-эс менен тафаккур кылуу адамды туура эмес жолго багыттайт.

Бул туурасында **Мавлана** мындай деген:

"*Эгер шайтанда акылынчалык сүйүүсү да болгондо азыркы Иблис абалына түшмөк эмес.*"

Демек, акыл-эс жалгыз өзү анчалык деле орчундуу мааниге ээ эмес. Акыл-эсти туура жолго багыттоо үчүн жүрөктөгү руханий сезимдерди күчөтүү керек.

Жыйынтыктап айта турган болсок, чыныгы тафаккур вахий менен тарбияланган акыл-эс жана руханий жактан өнүккөн жан дүйнөнүн бириккен жеринен башталат. Бул китепте колдонулган **“тафаккур”** термини Алланын өкүмдөрү менен тарбияланган жана жүрөктөгү аруу сезимдер менен коштолгон тафаккур экендигин белгилей кетүү керек.

**Тафаккур** (اَلتَّفَكُّر) “үлгү алуу, бир нерсе тууорасында терең ойлонуу” дегенди түшүндүрөт.

**Тааммул (اَلتَّأَمُّل),** “ойлонуу, тафаккур кылууну улантуу жана терең изилдөө” дегенди туюндурат. Үлгү алуу жана акыйкатка жетүү үчүн аалам жана жаратылыш туурасында терең ой жүгүртүү.

**Тадаббур**(اَلتَّدَبُّر) “жасалган иштин натыйжасын же болбосо жыйынтыгын ойлоо” дегенди билдирет.

Бул китепте жогоруда аталган терминдердин баарын бир эле “тафаккур кылуу” же болбосо “терең ойлонуу” деген термин менен баяндаганга аракет кылабыз.

## Тафаккурдун маанилүүлүгү

Куранда жана Азирети Пайгамбардын (саллаллаху алейхи ва саллам) хадистеринде издөө, изилдөө, тафаккур кылуу жана үлгү алуу боюнча көптөгөн буйрук жана чакырыктарды кездештирүүгө болот. Мисалы, төмөндөгү эки аятта мындай деп айтылат:

**“Алла асмандар менен жерди жана ал экөөсүнүн ортосундагыларды чындык менен белгилүү бир мөөнөткө (чейин өмүр сүрүүлөрү) үчүн жаратты. (Адамдар жок дегенде) өздөрү тууралуу ой жүгүртүшпөйбү? Чындыгында, адамдардын көпчүлүгү Эгесине жолугууга каршы чыгышат.”**[20]

**“Мен силерге бир гана нерсени эскертемин, силер Алла үчүн экиден, бирден туруп, ой жүгүрткүлөчү: Силердин жолдошуңар жинди эмес. Акыйкатта, ал катуу азапты алдын ала силерге эскертүүчү гана”, – дегин.”**[21]

Бул аяттарда адамдардын жамаат менен же болбосо жалгыз Алла Таалага ибадат кылып, акыйкат жөнүндө терең ойлонуу керектиги осуят кылынууда.[22]

20. Рум, 8.
21. Саба, 46.
22. Коомдун же болбосо көпчүлүктүн ой-пикири жеке инсандардын пикирине, ой жүгүртүүсүнө өз таасирин тийгизет. Мындай

## Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) дайыма тафаккур кылчу

Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) тафаккур кылууну өтө жактырчу. Өзгөчө пайгамбардык милдети жакындап калган учурда көбүрөөк тафаккур кылып, жаратылыштагы теңдешсиз мыйзамдардан үлгү алуу максатында көпчүлүктөн алыстап, жалгыз калууну эңсейт эле. Ыйык Мекке шаарынан беш чакырымдай алыс жайгашкан Хира үңкүрүнө барып, көп-көп тафаккур кылган. Ошондой эле бабасы Азирети Ибрахим пайгамбар сыяктуу асмандын жана жердин жаратылуусунан үлгү алуу, алыстан Каабага көз чаптыруу сыяктуу иштер менен алек болгон.[23] Алла Таала мындай ибадаттар аркылуу Азирети Мухаммедди (саллаллаху алейхи ва саллам) пайгамбарлык сыяктуу ыйык милдетке даярдап жаткан эле.

Азирети Пайгамбар ошол күндөрдөн баштап өмүрүнүн аягына чейин аалам жана анын жарату-

---

таасирден оолак болуунун бир гана жолу – жүрөктү руханий жактан тарбиялап, чын жүрөк менен тафаккур кылууга аракет кылуу. Демек, аяттын берген маанисине караганда орток акыл ар дайым туура же болбосо туурага жакын натыйжа бере бербейт. Ошондуктан, ар бир киши өзүнчө эркин ой жүгүртүп, мындай жалпы түрдө берилген өкүмдөргө сын пикирлерин айтып, эркин ой жүгүртө билүү мүмкүнчүлүгүнө ээ болууга тийиш.

23. Айни, Умдатул Каари, 1/61; 14/128.

учусу болгон Алла Таала жөнүндө дайыма тафаккур кылып өткөн.

**Хинд бин Абу Хаала** мындай деген:

“Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи ва саллам) дайыма ойлуу жана муңдуу абалда жүрчү. Эч качан жанын жай алдырып, өз жанынын жыргалын көргөн эмес. Жөнү жок сүйлөгөн да эмес. Көбүнчө унчукпайт эле. Сүйлөп баштаганда Алланын атын айтып баштап, сөзүн да Алланын аты менен бүтүрчү.”[24]

**Азирети Пайгамбардын (саллаллаху алейхи ва саллам)** үммөтүн да тафаккур кылууга үндөгөн көптөгөн осуяттары бар. Мисалы, анын төмөндөгүдөй хадистери бар:

“*Жараткан мага дайыма тафаккур кылып жүрүүнү буйрук кылды.*”[25]

“*Тафаккур кылуудан өткөн ибадат жок.*”[26]

“*Бул дүйнөдө конок сыяктуу өмүр сүргүлө. Мечиттерге көп-көп каттагыла! Жүрөгүңөрдү жумшартканга аракет кылгыла! (Алла Тааланы) көп-көп тафаккур кылып, Андан көп-көп кечирим*

24. Ибн Сад, 1/422-423.
25. İbrahim Canan, Hadis Ansiklopedisi, XVI, 252/5838.
26. Байхаки, Шуаб, IV/157; Али ал-Муттаки, XVI/121.

*сурап, ыйлагыла! Напсиңердин каалоолору силерди азгырып, өзгөртүп салбасын!*”[27]

Ошондой эле Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) **Азирети Ибрахимге** түшүрүлгөн барактарда:

“*Акыл-эстүү кишилер убактыларын текке кетирбегенге аракет кылышат. Алар убактысынын бир бөлүгүндө Алла Таалага дуба кылып жалынып, жалбарышат. Экинчи бөлүгүндө Улуу Жаратkандын чеберчилиги жана кудурети жөнүндө ой толгошот. Үчүнчү бөлүгүндө болсо, ушуга чейинки кылган иштерин таразалайт жана келечекте жасай турган иштеринин планын түзөт. Убакыттын калган бөлүгүндө адал жолдон ырыскы тапканга аракет жасайт*” деп жазылганын да кабарлаган.[28]

**Лукман** (алейхи салам) ээн жерге барып тафаккур кылууну өтө жактырчу экен. Аны көргөндөр:

– Сен көбүнчөсү жалгыз отурасың. Андан көрө адамдарга аралашып, аларга насаат айтсан дагы да пайдалуу болбойбу? - деп сурашат. Ошондо Лукман:

27. Абу Нуайм, Хилйа, I/358.
28. Абу Нуайм, Хилйа, I/167; Ибнул Асиир, ал-Каамил, I/124.

– Көп убакыт ээн жерде жалгыз калуу тафаккур кылуу үчүн дагы да оңтойлуу болот. Ал эми көп-көп тафаккур кылуу инсанды бейишке карай багыттайт, - деп айтат.[29]

**Абуд-Дардаа:**

"Бир саат тафаккур кылуу кырк түн кылынган напил ибадаттан жакшыраак" деп айткан.[30]

Табиун[31] аалымдардан болгон **Саид бин Мусаййабдан** ибадаттардын кайсынысы артык экендигин сурашканда:

– Жаратылган аалам жөнүндө тафаккур кылуу жана диний маселелерди түшүнүп, талдаганга аракет жасоо, - деп жооп берген.[32]

Ошондой эле **Бишр Хаафи** тафаккур кылуунун маанилүүлүгү жөнүндө "Эгер инсандар Алла Тааланын улуулугу жөнүндө чындап тафаккур кылганда, Алланын өкүмүнө каршы чыгып, күнөө иш жасабайт болчу" деп айткан.[33]

29. Имам Газзали, Ихйау Улуумуд-дин, VI/45. Тарсустагы тарыхый мечиттердин бирөөсүндө Азирети Локмандын (алейхи салам) итикафка кирип, узак убакыт боюу отуруп, тафаккур кылган жери азыркыга чейин инсандар тарабынан зыярат кылынууда.
30. Дайлами, II/70-71, 2397, 2400.
31. Сахабалардан бирөөсүн көргөн, аны менен узак убакыт же кыска убакыт болсо да жолуккан жана ошол ыйманы менен кайтыш болгон киши.
32. Бурсеви, Руухул Баян, (Нуур, 44).
33. Ибн Касиир, I/448.

Мындан мурун да айтып өткөндөй, Алланын улуулугун тафаккур кылуу – акыл-эс менен ишке ашат. Ал эми жүрөк муну эң жогорку даражага жеткирет. Демек, жүрөгүбүз денедеги эң маанилүү орган. Ошондуктан жүрөктүн кылган иши башка органдардын кылган ишине караганда кыйла артык. Себеби, жүрөк – Алланын назары түшкөн жер.

Чындыгында, вахийдин тарбиясын алган акыл-эс менен тафаккур кылуу жүрөктү нурдантып, адамды көсөм жана көрөгөч кылат. Ошондой эле кишинин илимге, такыбачылыка жана Алла Таалага болгон сүйүүсүн арттырып, пайдасыз иштерден оолак болуусун камсыздайт.

Эң пайдалуу тафаккур – Алла Тааланын кудурети, улуулугу жана өкүмдарлыгы жөнүндө ой толгоо. Инсан булар жөнүндө тафаккур кылуу аркылуу бул дүйнөлүк жашоосун жандандырып, акырет жашоосуна зыяны тие турган иш-аракеттерден оолак болуунун жолдорун табат.

Инсан Алла Тааланын ырыскысы, жакшылыктары, буйруктары, тыюулары, ысым жана сыпаттары жөнүндө тафаккур кылуу аркылуу жүрөгү менен Алланы тааныйт жана Аллага болгон сүйүү оту тутанып, руханий даражасы жогорулай баштайт. Акырет жана анын баалуулугу, түбөлүктүүлүгү, бул дүйнө жашоосунун сыноо

экендиги жөнүндө тафаккур кылган киши акырет жашоосуна көбүрөөк маани бере баштайт. Бул дүйнөдөгү жашоонун энениn курсагы менен акырет жашоосунун аралыгында өтүп кетүүчү кыска көз ирмем экендигин түшүнөт. Кыска өмүрдүн акырет жашоосу үчүн канчалык даражада маанилүү экендигин түшүнөт жана мүмкүн болушунча аны пайдалуу, берекелүү өткөргөнгө аракет жасайт. Убакытты мүмкүнчүлүк катары баалап, колунан келишинче аны сооптуу иштер менен толтуруунун амалын издейт.



# ААЛАМ ЖӨНҮНДӨ ТАФАККУР

*Инсан көз жоосун алган кооз хан сарайларды, үйлөрдү көргөндө суктанбай коё албайт. Көргөнүн унутпай, көпкө жадында сактайт. Балким, өмүр бою алардын кооздугун айтып бүтүрө албай өтүп кетет. Бирок, эмнегедир Алла Таала жараткан кооз жаратылышка суктануу менен карай албайт, жаратылыш жөнүндө ой жүгүртүп, тафаккур кылалбайт жана анын кооздугун мактай албайт. Жөнөкөй, катардагы кооздук сыяктуу гана мамиле жасап коёт. Инсандын бул абалы боорунда булак суусу агып турса да андан пайдалана албаган аска ташка окшоп кетет. Чындыгында, инсандар суктануу менен караган кооз хан сарайлар, үйлөр ушунчалык кооз, кишинин көз жоосун алган жаратылыштын кичинекей гана бир бөлүкчөсү.*

# ААЛАМ ЖӨНҮНДӨ ТАФАККУР

Эң чоңунан эң кичинесине чейин бул ааламдагы жаратылган бардык нерселер Жараткандын чеберчилигин чагылдырып турат.

Жаратылыш – жараткандын чеберчилик көргөзмөсү сыяктуу. Ошондуктан, кайсы тарапка карабайлы, сөзсүз түрдө Алланын жаратуу чеберчилигин чагылдырган көптөгөн мисалдарды көрө алабыз. Айланасына көз чаптырган киши ааламдын жаратылышы, табият мыйзамдары жана андагы тартипке карап эле үлгү, сабак ала алат. Кураны Каримде бул тuурасында төмөнкүчө баяндалган:

“**Ырас эле алар үстүлөрүндөгү асманга карашпайбы? Биз аны кандайча куруп кооздогонубузга жана анда (асманда) эч кандай жылчык жок экендигине карашпайбы? Биз Жерди жайып кенен кылдык жана анда тоолорду орноттук. Анан анда түрдүү кооз өсүмдүктөрдү жуп-жубу менен өстүрдүк. Биз буларды бардык**

**кайтуучу пенделерибизге эскертме жана үлгү үчүн жасадык."**[34]

"**Көрбөйсүңбү: Акыйкатта, Алла асмандан жамгыр жаадырып, аны жер бетиндеги булактарга кошту. Анан, ал аркылуу түрдүү-түмөн эгиндерди чыгарат. Анан алар куурап, саргайып калганын көрөсүң, анан аны Алла күкүмгө айлантат. Мында акыл ээлери үчүн эскертүү бар**."[35]

Суунун адам баласынын жашоосунда өзгөчө орду бар. Аны ичет, тамак-ашка жана тазалык үчүн колдонот. Кээде суулар булганып калат. Бирок, Алла Таала өзүнүн тендешсиз жаратылыш мыйзамдары аркылуу сууну тазалап, кайрадан пенделерине тартуулайт.

**Азирети Мавлана** суунун тазалануу процессин мындайча бандаган:

"*Суулар топурак менен аралашып кирдеп, булганган учурда кишилер сыяктуу эле ыңгайсыз абалга кабылат. Ич дүйнөсү тарып, Алла Таалага жалбарып дуба кылат. Дубасын Алла Таала кабыл кылып, аны буулантып асманга чыгарат. Асманда түрдүү ыкмалар менен аны тазалайт. Андан кийин жамгыр же кар же болбосо мөндүр*

34. Каф, 6-8.
35. Зумар, 21.

*аркылуу сууну кайра жер бетине жаадырат. Акырында аны терең деңиздерге кошот.*”

Жаратылыштын бул мыйзамын жылдын төрт мезгилинде да көрүүгө болот. Бирок Азирети Мавлана:

“*Суулар асманда арууланып, тазаланган сыяктуу эле сенда Алла Таалага жакындап, жүрөгүңдү бардык кирлерден тазала жана сен да жамгыр сыяктуу айлана-чөйрөңө береке төк*” деген сөздөрү аркылуу руханий жактан тазарып, арылуунун жол-жобосун көрсөтүүдө.

Экинчи жагынан алып караганда, жаратылыш кубулуштарынын эң оболку учурдан баштап эч өзгөрүүсүз, белгилүү бир тартиптин негизинде гана айлануусу жана бул кубулуштардагы ажайып сырлар ааламдын Улуу Алла Тааланын кудурети менен гана жаралганын аңдап билүү үчүн жетиштүү далил десе болот.

## Асман жөнүндө тафаккур

Асман, жер жана жылдыздарга карап ой жүгүрткөн киши Алла Тааланын улуулугун, кудуретин жана жаратуучулук чеберчилигин таасын көрө алат.

Жер планетасы асман мейкиндигине салыштырмалуу өтө эле кичинекей. Асман мейкин-

диги деңиз боло турган болсо, жер планетасы ошол деңизден алынган бир тамчы суу сыяктуу. Кураны Каримде бул жөнүндө өтө көп баяндалган. Ошондой эле асмандын улуулугу менен касам ичилген аяттар бар. Кураны Каримдеги

"**Жылдыздуу асманга ант**!"[36]

"**Жылдыздардын ордуларына ант! Эгер билсеңер, бул, чындыгында – Улуу ант**!"[37] деген аяттарды өрнөк катары айта кетүүгө болот.

Ааламдын кенендиги, андагы нерселердин кыймыл-аракеттери жана алардын аралыктары өтө чоң сандар менен өлчөнүп келүүдө. Жада калса, бул аралыктар кишинин акылы жетпегидей даражадагы сандар менен айтылып келүүдө.

Окумуштуулар **"Аалам биз ойлогондон да чоң. Аны ченегенге адам баласынын акылы жетпейт. Себеби, ааламдагы заттар көз жеткис мейкиндикте, өтө катуу ылдамдык менен бири-биринен алыстап баратат"** деп айтууга мажбур болушкан.[38]

Астроном окумуштуулар ааламдын радиусун жарык ылдамдыгы менен 14 триллион жылдык

36. Буруж, 1.
37. Вакиа, 75-76.
38. Юсуф ал-Хаараж, Мавсуаатул Ижаазил Илмии, 413.

убакытка барабар деп божомолдошууда. Жарык ылдамдыгы болсо c=299796±4 км/сек га барабар.

## Галактикалар

Аалам мейкиндигинде миллиарддаган галактика бар. Буларды заманбап техникалардын жардамы менен гана көрүүгө болот. **Галактика** жылдыздардан жана жылдыздардын арасындагы чаң жана газдардан түзүлөт.[39] Саманчынын жолу болсо күн системасындагы галактикалардын бирөөсү гана.

**Галактикалардын жергиликтүү тобу** (системасы) өтө чоң эмес системаны түзөт, ага жүз жана миңдеген галактиктер кирип, галактиктердин топтолуштарын түзүшөт.[40]

Саманчынын жолу жана ага жакын жайгашкан 30 галактика өлчөмү миңдеген парсекке барабар болгон өзүнчө бир **жергиликтүү топту** түзөт. Биздин галактикага эң жакын деп эсептелген **Бийкеч галактиктик системасы** 65 000 000 жарык жылы алыстыкта жайгашкан. Бул системага болжол менен 2000 галактика кирет.[41]

39. http://www.biltek.tubitak.gov.tr, Evren/Evrenin Yapıtaşları/Gök - dalar, (Erişim, 06.12.2005).
40. http://www.biltek.tubitak.gov.tr, Evren/Gökbilim Sözlüğü, (Er - şim, 06.12.2005).
41. http://www.biltek.tubitak.gov.tr, Evren/Evrenin Yapıtaşları/Gök -

Ааламдагы **галактикалардын кагылышуусу** да Жаратқандын чеберчилигинин көркөмдүгүн чагылдырып турат. Эгер эки башка галактиканын багыты же жолу кесилишсе же болбосо бири-бирине жакындаса, анда алар бири-бирин тартат. Мындай учурда эки галактика кагылышууга дуушар болот. Аалам мейкиндигинде мындай кагылышуулар кайталанып турат. Галатикалар миллиарддаган жылдыздарды камтып турат. Бирок бул жылдыздардын аралыгы өтө алыс богондуктан кагылышуу учурунда бири-бирине тийбей өтүп кетишет. Бирок газ жана чаңдан пайда болгон жылдыздардын арасындагы кээ бир заттар кагылышуунун таасири менен белгилүү бир жерге топтолуп, кысылып калат. Бул кубулуш жылдыздардын пайда болуу процессин жандандырат. Ошондуктан галатикалардын кагылышуусунун натыйжасында жылдыздардын пайда болуу кубулушун көрүүгө болот. Үч миллиард жылдан кийин Саманчынын жолу галактикасы менен Андромеда галактикасынын кагылышуусу божомолдонууда.[42]

Саманчынын жолу менен Андромеда галактикасы 500000 км/саат ылдамдык менен бири-бирине жакындоодо. Бул эки галактиканын ортосунда-

dalar, (Erişim, 06.12.2005).

42. http://www.biltek.tubitak.gov.tr, Evren/Evrenin Yapıtaşları/Gök - dalar/Çarpışan Gökadalar, (Erişim, 15.12.2005); http://www.biltek.tubitak.gov.tr/haberler/gokbilim/99-08-4.pdf

гы аралык жарык ылдамдыгы менен эсептегенде 2,2 миллион жылды түзөт. Ушул эсеп менен алып караганда бул эки галактика болжол менен 3 миллиард жылдан кийин кагылышат.[43]

**Саманчынын жолу** галлактикасында болжол менен 200 миллиард жылдыз бар. Күн да ушул жылдыздардын катарына кирет. Саманчынын жолу галактикасынын өлчөмү жарык ылдамдыгы менен эсептегенде 100000 жылга барабар. Секундасына 274 км/сек ылдамдык менен айланып турат жана 900000 км ылдамдык менен Вега жылдызына жакындап баратат.

Геркулес болсо 10000 кичинекей галактиканы камтыйт. Жер планетасынан жарык ылдамдыгы менен эсептегенде 25000 жыл алыстыкта жайгашкан.

## Күн системасы

Күн системасы да Саманчынын жолу галактикасынын ичинде жайгашкан. **Күндүн** жашы болжол менен 4,5-5 миллард жыл деп эсептелүүдө. Ал эми күн болсо Саманчынын жолу галактикасынын борборунан жарык ылдамдыгы менен эсептегенде 30000 жыл алыстыкта жайгашкан.

43. http://www.newsandevents.utoronto.ca/bin/000414b.asp;http://www.biltek.tubitak.gov.tr/haberler/gokbilim/2000-05-3.pdf

Ар секунда сайын Күндөгү 564 миллион тонна суутек 560 миллион тонна гелийге айланат. Ал эми калган 4 миллион тонна газ энергия/нур болуп жайылат. Ушул боюнча эсептей турган болсок, Күн секундасына 4 миллион тонна, ал эми минутасына 240 миллион тонна салмак жоготот. Демек, Күн 3 миллиард жылдан бери ушундай ылдамдык менен энергия бөлүп чыгарса, бул убакыт ичинде 400 миллиард x 100000 тонналык өлчөмдө салмак жоготкон болот. Бул салмак күндүн азыркы учурдагы салмагынын 5000/1 бөлүгүн гана түзөт.

Күндүн сырткы катмарындагы жылуулук 6000 сантиграт, ал эми борборундагы жылуулук болсо 20 миллион сантигратты түзөт. Күндүн көлөмү чоңойгон сайын жылуулугу да артат. Күндүн көлөмү чоңоюп отуруп бир күнү жарылат. Жарылган учурда өзүнө жакын жайгашкан Меркурий, Венера, Жер жана Марс сыяктуу планеталарды жок кылуусу мүмкүн.

Күндүн салмагы 2 x $10^{27}$, башкача айтканда миллиарддаган тоннаны түзөт. Ал эми радиусу болсо 700 000 км ди түзөт. Жер шарынан 324,529 эсе чоң.[44] Кураны Каримде:

44. http://www.physics.metu.edu.tr/~ecevit/bilinen_evren_ge - cekleri.ppt, (Erişim: 21. 06. 2007); http://gokyuzu.org (Erişim: 21.06.2007); http://www.ozaltin.8k.com/NN/2.htm. (Erişim: 16.10.2004); Юсуф ал-Хааж, Мавсууатул Ижаазил Илми, 413-417; Экрем Ахмед Идриис, ал-Фалак ват-тибб амаама азама-

“**Асманда топ жылдыздарды жасап, анда чыракты (күндү) жана жарык берүүчү айды Жараткан улук болду!**”[45] деп баяндалган.

***Асман дайыма кеңейип турат***

Алла Таала асмандарды кемчиликсиз жаратканын жана аларды дайыма кеңейтип турарын айткан. Кураны Каримде бул кубулуш төмөнкүчө баяндалган:

“**Биз Асманды өзүбүздүн кубатыбыз менен көтөрдүк жана Биз аны кеңейтүүчүбүз.**”[46]

1929-жылы окумуштуулар небулалардын[47] биздин галактикадан улам алыстап баратканын аныкташкан. Кийинчерээк мына ушул изилдөөлөргө таянып, аалам дайыма кеңейип турат деген теорияны айтып чыгышкан.[48] Бул теория боюнча, галактикалар жайгашкан ордуна жараша

тил-Куран, 19-112; Osman Çakmak, Bir Çekirdekteki Kainat, 66.

45. Фуркан, 61.
46. Заарият, 47.
47. Небула– космосто кенен мейкиндикке жайылган газ, чаң, суутек, гелий жана башка иондолгон газдардан турган түзүлүштөргө берилген ысым. Ал роза гүлүнө окшош болгондуктан окумуштуулар аны “гүлгө окшош” деген маанини туюндурган “Росетте Небула” деп аташкан.
48. Celal Kırca, Kuran-ı Kerimde Fen Bilimleri, 165; ан-Нажжаар, ас-Самаа, 82-93; Faruk Yılmaz, Kainatın Yaratılışı, 64-67, 255-258.

дайыма жогорулаган ылдамдык менен бири-биринен алыстап бара жатат.[49]

1950-жылы окумуштуулар бул теориянын негизинде галактикалардын канчалык ылдамдык менен бири-биринен алыстап баратканын эсептешкен. Жарык ылдамдыгы менен эсептегенде бизден 10 миллион жылдык аралыкта жайгашкан галактика 250 км/сек ылдамдык менен алыстап баратат. Ал эми бизден жарык ылдамдыгы менен 10 миллиард жылдык алыстыкта жайгашкан галактика болсо 250000 км/сек ылдамдык менен алыстап баратат.[50]

**Демек, ааламдын кенендигин же болбосо чоңдугун сөз менен айтуу, сан менен эсептеп чыгаруу мүмкүн эмес. Ошол эле учурда бул ааламдын тынымсыз чоңоюп туруусу Алла Тааланын улуулугун көрсөтүп турат. Мындай улуулукту аңдап-түшүнүүбүз мүмкүн эмес.**

Бир акын Алланын улуулугуна суктанганын төмөнкүдөй ыр саптары менен баяндаган:

*Улуксуң Аллахым,сен улук!*
*Сенин алдыңда төмөн калат,*
*Улуктук да улуу болуп туруп.*

(Али Хайдар Бей)

49. Kocabaş, Kuranda Yaratılış, 19.
50. Osman Çakmak, Bir Çekirdekteki Kainat, 28.

Алла Таала да убагы келгенде ушунчалык кенен, карап көз жеткис, айтып сөз жеткис, санап сан жеткис болгон ааламды кагаз сыяктуу ороп коёт.[51] Убагы келгенде ушул турган жерди башка бир жерге, ушул турган асманды да башка асманга айлантып коёт.[52] Албетте, бул нерсе жаңы бир жашоонун башталышы дегендикке жатат.[53]

## Жети кабат асман

Алла Таала Кураны Каримде жети кабат асман жөнүндө сөз кылууда. Ал эми жогоруда айтылган асманды же болбосо мейкиндикти жети кабат асмандын бирөөсү гана дей турган болсок, анда жети кабат асман жөнүндө ой жүгүртүү инсандын акыл-эсине да оор келет.

Бул туурасында Алла Таала Кураны Каримде мындай деген:

**"Ал жети кабат асманды как-кат кылып жараткан. Мээримдүүнүн жаратуусунда эч бир иретсиздикти көрө албайсың! Кайра-кайра көз чаптырсаң да кынтык таба албайсың! Дагы да эки мертебе көз салчы: Көз карашың чарчап,**

51. Анбия, 104.
52. Ибрахим, 48.
53. ан-Нажжар, ас-Самаа 82, 105-106, 187-194; http://www.biltek.tubitak.gov.tr, Evren/Evrenin Kaderi/Kapalı Evren.

**кор болуп кайра өзүңө кайтат. Чындыгында, дүйнө асманын чырактар менен кооздодук. Биз ал чырактарды шайтандарды уруучу кылып жараттык. Жана Биз алар үчүн жалындаган азап даярдап койдук."**[54]

Мына, эми башыңды көтөрүп, асманды кара! Ушунчалык көз жеткис кенен мейкиндикте жайгашкан заттар белгилүү бир мыйзамдын чегинде, эч бузулбастан айланып тургандыгы жөнүндө тафаккур кыл! Булардын баары тең улуу сырларды жана хикматтарды камтып турат.

Эгерде жер шары өз огунда айланбай турган болсо, анда бир тарабы жарык бир тарабы караңгы бойдон калмак. Натыйжада, инсандар кайсы убакта иштеп, кайсы убакта эс алууну айырмалай алмак эмес. Жер шарынын 24 сааттык убакыт ичинде бир жолу айлануусу да өзүнчө мааниге ээ. Себеби, жер шарынын өз огунда айлануу убактысы 24 сааттан көп боло турган болсо, анда күндүзгү жылуулук менен түнкү жылуулуктун температурасында өтө чоң айырма пайда болмок. Мисалы, Меркурийде түнкү жылуулук менен күндүзгү жылуулуктун ортосундагы айырма 1000 $^{0}$С түзөт. Мындай абалда күн узун болгондуктан күндүзү өтө ысык болот, ал эми түн узун болгондуктан түнкүсүн суук өтө катуу болуп, бардык жер тоңуп калат.

54. Мүлк, 3-5.

Мына ушундай кубулуштарды карап туруп Алла Тааланын күндүздү кантип түнгө айлантканын, түндү кантип күндүзгө айлантканына, түндү эс алуу убактысы кылып, күндүздү иштеп, оокат кылуучу убакыт кылып жаратканына көңүл бур.

Ошондой эле жер шары күндүн айланасында айланып турат. Анын экватор тегиздигинин эклиптика тегиздигине болгон кыйшаюусу 23°26’. Ошого байланыштуу жыл мезгилдеринин алмашуусун пайда кылат. Эгер мындай абалда болбогондо жер шарында төрт мезгил болмок эмес. Ошондой эле океандардан чыккан буулар түштүк жана түндүк тарапка кетип, жер шарындагы материктер музга айланып кетмек.

Эгерде Ай жер шарынан азыркы аралыкка караганда 80000 км алыс жайгашып калганда деңиз толкундары күчөп, жер шарын күндө эки жолу суу каптамак. Тоолор да кыска убакыттын ичинде жонтулуп жок болуп кетмек.[55]

Демек, бул ааламдын чоңдугун же болбосо жылдыздардын көптүгүн деги эле ааламдын мыйзамдары жөнүндө гана тафаккур кылуу менен чектелбестен, мына ушунун баарын жараткан Жаратуучуну эстөө керек! Ошол биз таң калып,

55. İlim-Ahlak-İman, der. M. Rahmi Balaban, 187.

суктанып караган жылдыздарды жипсиз эле кантип асманга асып койду?!

Ойлонуп көр! Күн же болбосо Ай кандайдыр бир катачылык кетирдиби? Бузулуп калып кайсы бир устаканага алып барылдыбы? Мейкиндиктеги ошончо заттардын баары тең Алла Таала тарабынан коюлган жол же болбосо системанын негизинде гана кыймыл жасашат. Же болбосо алардын өз алдынча кыймыл жасап кандайдыр бир кагылышууга себеп болгонун көрдүнбү?

## Тафаккур кылууну таштап коюу чоң күнөө

Инсан көз жоосун алган кооз хан сарайларды, үйлөрдү көргөндө суктанбай коё албайт. Көргөнүн унутпай, көпкө жадында сактайт. Балким, өмүр бою алардын кооздугун айтып бүтүрө албай өтүп кетет. Бирок, эмнегедир Алла Таала жараткан кооз жаратылышка суктануу менен карай албайт, жаратылыш жөнүндө ой жүгүртүп, тафаккур кылалбайт жана анын кооздугун мактай албайт. Жөнөкөй, катардагы кооздук сыяктуу гана мамиле жасап коёт. Инсандын бул абалы боорунда булак суусу агып турса да андан пайдалана албаган аска ташка окшоп кетет. Чындыгында, инсандар суктануу менен караган кооз хан сарайлар, үйлөр ушунча-

лык кооз, кишинин көз жоосун алган жаратылыштын кичинекей гана бир бөлүкчөсү.

Бир кумурска коргону бийик, ичи ар түрдүү кооз эмеректер менен толтурулган жана көптөгөн кызматчылары бар кооз хан сарайдын ичине уя жасайт. Кумурска кээде уясынан чыгып, башка кумурскалар менен жолугуп калган учурда өзүнүн тамак-ашы жана аларды кантип сактагандыгы туурасында гана сөз кылат. Себеби, ал өзү жашаган жердин хан сарай экендиги жана анда жашаган падышанын байлык жана бийлиги туурасында ой жүгүрткөндөн алыс.

Мына ушул кумурска өзү жашаган жердин канчалык кооз, көркөм экендигинен кабарсыз болгондой эле, инсан да Алла Таала жараткан ааламдын кооздугунан, периштелеринен жана олуя пенделеринен кабарсыз жүрөт.

Кумурска ой жүгүртүү же болбосо тафаккур кылуу аркылуу өзү жашаган жердин кадыр-баркын билүү мүмкүнчүлүгүнө ээ эмес. Бирок, инсан андай эмес, ал ой жүгүртүү, тафаккур кылуу аркылуу ааламды бүт кыдыруу мүмкүнчүлүгүнө ээ. Ошол эле мүмкүнчүлүк аркылуу Алла Таала жараткан ааламдан да үлгү ала алат. Алла Таала тарабынан инсандарга ыроолонгон ырыскылардын кадыр-баркын түшүнөт жана билет. Санаса санжеткис бул ырыскыларды, жакшылыктарды күбө

болуп өзүнүн канчалык алсыз экендигин баамдай алат. Балким, андан соң Жаратканга таазим этип, чын дилден шүгүр кылат. Бирок, мындай нерсени "чыныгы инсан" гана кыла алат. Же болбосо ушул нерсени ишке ашырган киши гана чыныгы инсандык сапаттарга ээ болот. Инсан тафаккур кылуу өзгөчөлүгүнө ээ. Бирок, ошол өзгөчөлүктү колдонбой жүрүп, мокотуп алуусу мүмкүн. Эгер мокотуп ала турган болсо анда Алла Таала берген эң баалуу өзгөчөлүктү жоготкон болот.

Улуу аалым жана ойчул **Азирети Мавлана** ааламдын жаралуусу жана өзгөчөлүктөрү туурасында эч кандай ой-пикири жок, тафаккур кылбаган, жүрөгү катуу кишилер туурасында мындай деген:

"*Күндөрдүн биринде бир өгүз Багдат шаарына кирип, бүтүн көчөлөрүн кыдырып чыгат. Бирок, ал өгүз шаардагы кооздуктарга, түрдүү даамдарын этибарга албайт, жол жээгинде жаткан коон-дарбыздардын кабыктарына гана көнүл бурат. Албетте, өгүз менен эшектин издегени, карай турган жери жол жээгиндеги төгүлүп-чачылган самандар же болбосо жол жээгинде өскөн жашыл чөптөр гана!*"[56]

56. Маснави, 4/2377-2379.

Маалыматтарга караганда, Азирети Мусанын (алейхи салам) доорунда жашаган бир киши отуз жыл бою ибадаттарды үзгүлтүксүз аткарчу экен. Асмандагы бир булут дайыма ал кишини ээрчип, көлөкө кылып жүрчү. Күндөрдүн биринде ээрчиген булут келбей калат да, ал киши күндүн ысык аптабында калып, кыйынчылык менен ибадатын аткарат. Бирок, ал киши булуттун келбей калганына таң калып, бул боюнча энесинин оюн сурайт. Энеси:

– Балким, бир күнөө иш кылгандырсың, - деп жооп берет.Тиги киши эч кандай күнөө иш кылбаганын айтат. Энеси:

– Сен асманга, гүлдөргө көзүң түшпөдүбү? Аларды карап туруп Алла Тааланын улуулугу жөнүндө тафаккур кылбадыңбы? - дейт.

– Туура айтасыз. Айлана-чөйрөдөгү сулуулуктарды, кооз жаратылышты көрүп туруп ал жөнүндө тафаккур кыла албадым, - дейт баласы. Ошондо энеси:

– Мындан өткөн чоң күнөө болмок беле? Дароо тообо кыл! - деп уулуна насаат айткан экен.

Демек, акыл-эси ордунда болгон киши тафаккур кылууну эч качан унутпайт. Инсан Алла Таала жараткан аалам жөнүндө канчалык көп нерсе

үйрөнүп, ошол үйрөнгөн нерселери туурасында канчалык көп тафаккур кыла турган болсо, Алла Таалага ошончолук жакындай баштайт.

**Азирети Али**:

"Эгерде Куранды билген киши жылдыздар жөнүндөгү илим (астрономия) боюнча кээ бир маалыматтарга да ээ боло турган болсо, ошол себептүү анын ыйманы күчөйт" деп айтып төмөнкү аятты окуган:

"**Акыйкатта, түн менен күндүн алмашуусунда, Алла асмандар менен жерде жаратткандарда такыба адамдар үчүн белгилер бар**."[57]

Алла Таала жараткан ар бир макулук ал белгилеген мыйзамдын чегинде гана жашоонун мүмкүнчүлүктөрүнөн, ырыскылардан пайдаланып келет. Бирок, адам баласы ушул мезгилге чейин бул мүмкүнчүлүктөрдүн жана ырыскылардын өтө аз бөлүгүн гана аңдап-түшүнүп, баамдай алды. Аңдап-түшүнгөнүнө, баамдаганына карганда али түшүнө электери, баамдай электери көп.

Үндү кулагыбыз бар үчүн угабыз. Түстөрдү көзүбүз көрүп, айырмалай алабыз. Ааламда биз уккандан, билгенден, көргөндөн башка дагы көптөгөн кубулуштар бар болушу мүмкүн. Бирок,

57. Юнус, 6.

алардын кандай экенин биле турган шаймандарыбыз болгонунан улам, алар жөнүндө маалыматыбыз жок.[58]

Адам баласынын акыл-эси чектелүү, ошондуктан азыркыга чейин деле жаратылыш жана анын өзгөчөлүктөрүн толук үйрөнүп бүтө алган жок. Эми карап көрсөк, инсан Алла Таала жараткан ааламды толук үйрөнө албай туруп Алла Тааланын өзүн толук түрдө кантип түшүнө алсын? Анын сыпаттарын, кудуретин аздыр-көптүр аңдап-түшүнө алган кээ бир Ислам аалымдары:

**“Алла Тааланы аңдап-түшүнүү Аны аңдап-түшүнүүгө мүмкүн эместигин аңдап-түшүнүү дегендикке жатат”** деп айтып Алланын улуулугун дагы бир жолу ашкерелеген.

58. Ислам аалымдарынын көз карашы боюнча, аалам “араз” жана “жавхардан” турат. Жавхар – материалдык заттар. Араз – бир материалдык зат менен бирге болгон жана пайда болуусу жана жок болуусу ошол затка көз каранды болгон өзгөчөлүк же болбосо сыпат. Мисалы түстөр жана жыттар араз болуп эсептелет. Себеби, булар белгилүү бир материалдык зат менен бирге болгон учурда гана билинет. Жогоруда да айтылгандай, кулак болбосо үн, көз болбосо түстөр билинмек эмес. Акырет жашоосу бүл дүйнө жашоосуна окшобогон башкача жашоо болгондуктан бул дүйнөдөгү араз болгон кээ бир сыпаттарды билүү мүмкүн болгондой эле кээ бир араз болгон сыпаттарды билүү каражаты болбогондуктан аларды билүүгө мүмкүнчүлүк жок экендигин кабыл алуу мүмкүн.

## Атмосфера

Жер шарын курчап турган аба мейкиндигинде да көптөгөн сырлар жана хикматтар бар. Мейкиндикте калкыган булуттар, бирде катуу, бирде акырын соккон шамалдар, чартылдаган чагылгандар жана күркүрөгөн асман, жааган кар, жамгырлар жана башка кубулуштардын баары белгилүү бир мыйзамдын, белгилүү бир системанын негизинде ишке ашып турат.

Тураны Карим инсанды асман менен жердин ортосундагы мына ушул кубулуштар жөнүндө тафаккур кылып, Алланын кудуретине ишарат кылган далилдерди көрүүгө чакырат. Бул чакыруу аятта мындайча баяндалган:

“**Чындыгында, асмандардын жана жердин жаралуусунда, түн менен күндүн алмашуусунда, адамдарга пайдалуу болуп деңиздерде сүзүп жүргөн кемеде, Асмандан Алла суу түшүрүп, жерди өлгөндөрдөн (кайра) кийин тирилтүүсүндө, андагы ар түрдүү жаныбарлардын таралуусунда, шамалдардын багытынын өзгөрүшүндө, жер менен асмандын ортосундагы баш ийген булуттарда – акыл-эстүү адамдар үчүн Алланын белгилери бар.**”[59]

59. Бакара, 164.

Атмосфера – Алла Тааланын инсандарга канчалык даражада ырайымдуу экендигин тастыктап турган эң сонун мисал. Атмосферанын курамы 77% азот, 21% кычкылтек жана 1% көмүр кычкыл газы жана аргон сыяктуу газдардан турат. Кычкылтектин өтө тез тутанып күйүүчү өзгөчөлүгү бар. Эгерде атмосферадагы кычкылтектин курамы дагы 1% көбөйө турган болсо, мына ошол ар бир 1% кычкылтек менен токойлордун өрттөнүү коркунучу 70% жогорулай тургандыгы айтылууда. Ал эми кычкылтектин абадагы курамы 25% аша турган болсо, анда тамак-ашка колдонгон жашылчалардын көпчүлүгү күйүп кетмек.

Экинчи жагынан алып караганда, кычкылтек менен көмүр кычкыл газы жашообузда дайыма колдонулуп келүүдө. Ошого карабастан булардын абадагы курамы жана өлчөмү дайыма бирдей абалда сакталып келет. Эгер жер бетинде жалаң адамдар менен айбанаттар жашаганда кыска убакыттын ичинде кычкылтекти түгөтүп, андан кийин өздөрү бөлүп чыгарган көмүр кычкыл газына ууланмак. Бирок бул ааламды жараткан кудуреттүү Алла көмүр кычкыл газын сиңирип кычкылтек бөлүп чыгаруучу өсүмдүктөрдү да жаратып койгон. Өсүмдүктөр аркылуу атмосферадагы кычкылтектин курамын тактап, таразалап турат.

Жер шарын коргоп турган кабык катмары да өтө чеберчилик менен коюлган. Эгер бул катмар калыңыраак болгондо кычкылтек менен көмүр кычкыл газын сиңирип алып, натыйжада өсүмдүктөр өспөй калмак.[60]

Денебизде болуп турган миллиондогон биохимиялык кубулуштар үчүн кычкылтек талап кылынат. Өпкөбүз менен дайыма кычкылтекти соруп кайра чыгарып турабыз. Атмосферадагы кычкылтек жыштыгынын, кишинин дем алуу системасына туура келүүсүн кокустук деп баалоо туура эмес. Алла Таала дене түзүлүшүбүздү кычкылтекке муктаж кылып койгон. Демек, бул өтө чоң тартуу, белек. Алла Таала бул белекти аба мейкиндигине жайгаштырды. Ошондуктан, биз аны эч бир кыйынчылык тартпастан, оңой эле колдонуп жүрөбүз. Тирүү организмдер өз жашоосун кычкылтектин негизинде гана улантып турушат. Демек, жутуп алып жаткан ар бир демибиз үлгү, ибарат алуучу кубулуш.

Заманбап технология менен жасалган учактарды колдонуп жүрөбүз. Мисалы, ошондой учакка чыкканыбызда "Эгер учакта аба басымы түшө турган болсо, алдыңардагы кычкылтек маскасын таккыла" деген эскертүү болот.

60. İlim-Ahlak-İman, der. M. Rahmi Balaban, 187.

Бирок, эч ким “эртең абадагы кычкыл составы 21% тен 25% ке чыгып кетпес бекен? Же болбосо 18% түшүп калбас бекен? Кычкылтек толтурулган баллон сатып алсамбы?” деп кабатырланбайт. Себеби, Аллага ишенгендер да, ишенбегендер да илахий мыйзамга ишенүү жана баш ийүү менен, өз жашоолорун улаптып келүүдө. Эгер адам баласы ар бир минут сайын же болбосо секунд сайын өз өмүрүнүн коркунучта экендигин билип, баамдап турса, анда жашоо кыйындашып кетмек.

Экинчи жагынан алып караганда, ошол эле аба жарыкты чагылдырып берген күзгү сыяктуу функцияны аткарат. Нурлар заттар менен кагылышкан учурда гана жарык чыгарат. Кайсы бир зат менен кагылышкан нур асманга атылган салют сыяктуу айлана-чөйрөгө жарык жана жылуулук таркатат. Ал эми аба мейкиндигинен сырткаркы мейкиндикте молекула жана атом сыяктуу заттар болбогондуктан күндүн нуру тийгенине карабастан бул аймактар караңгы бойдон калууда.

Мисалы, Айды алып карай турган болсок, айда да атмосфера болбогондуктан күндөн келген нурларды тарката турган эч кандай газ катмары жок. Ошондуктан айдын ичи жарык болгону менен айланасы дайыма караңгы бойдон турат.

Демек, атмосфера жана жер шарындагы бул мыйзамдар атайын жандуулар үчүн белгилүү бир

максаттын негизинде жаратылгандыгынын ачык далили. Ал эми бул мыйзамдар инсандар үчүн Алла Таала тарабынан берилген өтө чоң жакшылык болуу менен бирге Алла Тааланын бар экендигин жана Анын чексиз кудуреттүү зат экендигин далилдеп турат. Ааламдагы бардык макулуктардын белгилүү бир мыймаз чегинде жүрүүсү, белгилүү бир пландын негизинде кыймылдоосу жана башка ушул сыяктуу кубулуштар бул мыйзамдарды койгон, пландаган жана эсептеген бирөөнүн бар болуусу зарыл экендигин көрсөтүп турат.

Бул мыйзамдар атеисттер айтып жүргөн "бул жашоо, бул аалам өзүнөн-өзү кокус эле жаралып калды" деген сыяктуу сөздөрдүн маанисиз экендигин көрсөтүп турат.

**Исмаил Фенни Эртугрул** (1855-1946) бул маселени төмөнкү мисал менен түшүндүргөн:

"Белгилүү бир системанын негизинде ишке ашкан бир кубулушту же бир ишти көргөндө акыл-эс сөзсүз түрдө ал системаны эсептеп, аны жөнгө салган бирөөнүн бар экендигин кабыл алат.

Айталы, сиздин бир бакчаңыз бар. Бакчаңызга түрдүү көчөттөрдү отургуздуңуз. Күндөрдүн биринде кээ бир көчөттөрдүн кулап калганын көрдүңүз. Аларга эмне болгонун багбандан сурайсыз. Эгерде багбан аларды шамал кулатып койгонун айта турган болсо, анда бул жоопко ишене-

сиз. Мунун акылга сыя турганын кабыл аласыз. Бирок, башка бир күн кайра барганыңызда ар бир бешинчи көчөттүн кулап калганын көрөсүз. Муну дагы багбандан сурайсыз. Багбан мурдагыдай эле “шамал кулатты” деген жоопту берсе, сиз ага ишенесизби? Ишенбейсиз. Бул нерсени бирөө атайын карасанатайлык менен жасады деп ойлойсуз. Себеби, мурдагы кулаган көчөттөр ар жерден кулагандыктан аны кокустук деп айтуу мүмкүн. Бирок, төртөө калып ар бир бешинчи көчөттүн кулап калуусу кокустук боло албайт. Себеби, бул жерде эсеп, план бар.”[61]

Аалам теңдешсиз план жана эсеп-кысаптардын негизинде кыймылдап турат. Бул нерсени акыл-эси жайында болуп, ой жүгүртөбилген эч бир инсан тана албайт.

## Аба басымы

Атмосферадагы газдар 1 см$^2$ жерге 1 кг дык салмак менен басым жасайт. Бул деген сөз кишинин денесин болжол менен 15 тонналык салмак басып турат дегенди түшүндүрөт. Бирок Алла Таала бул нерсени да белгилүү бир мыйзамга салып, тең салмактап койгон. Кишинин денесин сыртта канчалык салмактагы күч басып турган болсо,

61. Îman Hakikatleri Etrafında Suallere Cevaplar, 21-22.

ичтен да ошончолук салмактагы күч сыртка карай түртүп турат. Бийик тоолуу аймактарда аба басымы төмөндөгөндүктөн тең салмактуулук бузулуп кишинин башы ооруйт же болбосо мурду канайт. Атмосферанын сыртына чыккан космонавттар да ичинде аба басымы бар, атайын жасалган кийимдер менен гана чыга алышат.

## Ысык менен сууктун тең салмактуулугу

Абадагы карбондиоксит жана суу бууларындагы молекулалар өтө жогорку температурадагы жылуулукту өзүнө сиңирип алуу өзгөчөлүгүнө ээ. Алар мындай өзгөчөлүктөрү менен абадагы ысык менен сууктун ортосундагы тең салмактуулукту сактап турат. Бул молекулалар күндөн келген нурлардын бир бөлүгүн сиңирип алып, күндүн өтө ысып кетүүсүнө тоскоол болот. Ал эми түнкүсүн күндүн нурлары тартылганда аба молекулаларындагы сиңирилген жылуулук өсүмдүктөрдүн сөңгөгүндө сакталат. Мисалы Айда мындай коргоочу система болбогондуктан күндүзү өтө ысык, түнү өтө суук болот.

## Шамалдар

Атмосфера жылуулук, аба басымы, нымдуулук жана башка ушул сыяктуу кубулуштардын

ишке ашуусуна жараша бир нече катмарга бөлүнөт. Биринчи катмар **тропосфера** деп аталат. Жамгыр, кар жана шамал сыяктуу кубулуштар ушул катмарда ишке ашат. Бул катмардын бийиктиги 8-18 км. Жерден алыстаган сайын тропосферадагы жылуулук төмөндөп отуруп, -56°C чейин түшүп кетет.

Жер шары кыйшайыңкы абалда жайгашкандыктан нурлар бир гана экватор аймагына түздөн-түз келип тийбейт. Ошентип тропикалык аймактарга жылуулук таркатылат. Аба ырайы жана жер кыртышы өтө ысык болгон мындай аймактарда жылуулук сакталат. Топтолгон жылуулуктардан пайда болгон энергиянын негизинде шамалдын кубаты пайда болот.

Деңиздерден бууланып чыккан миңдеген тонна суулар булуттар аркылуу кайрак жерлерге барып төгүлөт. Мындай система жер бетиндеги тең салмактуулукту сактап, кээ бир жерлердин бүтүндөй кургап кетүүсүнө, кээ бир жерлердин болсо бүтүндөй жамгырчыл болуп кетүүсүнө тоскоол болот. Башкача айтканда, бул система аркылуу бардык аймактарга Алла Тааланын ырайымы жана берекеси жеткен болот.

Күн жер бетине ар түрдүү температурада жылуулук таратат. Атмосферадагы аба да күндүн жылуулугуна карап түрдүүчө температураларда ысыйт. Ысыган аба берилген буйруктун негизинде

жогору карай тартылат да ордуна суук аба келип жайгашат. Мына ушундай системанын негизинде ысык аба бар болгон жерде басым төмөндөйт, ал эми суук аба бар болгон аймакта басым жогорулайт. Натыйжада майда майда болгон аба бөлүкчөлөрү шамал болуп, ары бери кыймылдай баштайт. Бул кыймылдын негизинде атмосферадагы нымдуулук, жылуулук, тыгыздык, энергия жана өсүмдүктөрдүн чаңдашып көбөйүүсүнө себепчи болгон гүл чаңдары башка аймактарга таркатылат.

Аятта мындайча баяндалган:

**“Биз чаңдаштыруучу (жамгырлуу) шамалды жөнөтөбүз жана асмандан силерге жаан жаадырабыз, силерди ошону менен сугарабыз. Анын казыналары силердин колуңарда эмес.”**[62]

Шамалдар да ааламдагы башка макулуктар сыяктуу эле Алла Тааланын буйруктарына баш ийет. Алар Алла Тааланын буйругуна жараша кээ бир жерлерге ырайым алып келсе, кээ бир жерлерге азап алып келет.

Ад коому шамал менен кантип жок кылынгандыгы Куран аятында мындайча баяндалган:

62. Хижр, 22.

**“Биз аларга бактысыз күндө үзгүлтүксүз, заар үндүү бороон жибердик. (ал бороон) адамдарды тамыры менен кошо омкорулган курма дарагынын сөңгөгүндөй кылып жулуп кетет.”**[63]

## Абанын башка пайдалары

Аба миңдеген тонна сууларды көтөрүп турат, ошол сыяктуу эле чоң-чоң учактарды да көтөрөт. Нурларды жана жылуулуктарды жер бетине жайылтат. Түрдүү жыштыктар аркылуу үндөрдү кулагыбызга жеткирип турат. Азыркы учурда колдонуп жүргөн уюлдук телефондор буга мисал боло алат.

Экинчи жагынан, ошол эле аба түрдүү жыттарды бири-бирине аралаштырып жибербестен, өз өзүнчө мурдубузга жеткирип турат. Эгер атмосфера болбогондо жаныбызда турган кишиге үнүбүздү угуза албай калмакпыз. Ошондой эле от жагып, жылынуу мүмкүнчүлүгү да болбой калмак. Аба өпкөгө кирип, каныбыз менен кошо айланып, организмдин иштеп туруусуна себепкер болууда. Мына ушулар туурасында тафаккур кылган киши Алла Тааланын чексиз улуулугун, кудуретин жана ырайымын көрө алат.

63. Камар, 19-20.

## Элек (фильтр)

Тропосферадан кийинки катмар **стратосфера**. Анын бийиктиги 18-50 км. Бул катмар жерге келе турган жогорку даражадагы энергияны жана кээ бир зыяндуу газдарды тосуп турат. Ошондуктан бул катмарда жылуулук өтө жогору. Озон катмары да стратосферада жайгашкан. Үч атомдуу молекулага ээ болгон озон катмары күндүн нурундагы жер шарына зыяндуу болгон кээ бир заттарды өткөрбөй турат. Күндөн келген ультракызгылт көк нурлар өсүмдүктөрдүн өсүү процесин азайтат, инсандарды тери рагына дуушар кылат, көзгө зыян берет жана кээ бир жугуштуу ооруларды пайда кылат. Стратосфера катмары болсо күндүн нурунан чыккан мына ушундай нурларды тосуп, кайра артка чагылдырып салат. Ошол эле учурда химиялык реакция аркылуу кычкылтекти озон катмарына айлантат.

Чындыгында, озон өтө коркунучтуу газ. Анын бир граммынын эки жүздөн бир бөлүгүн жуткан киши өлүмгө дуушар болушу мүмкүн. Эми Алла Тааланын ырайымына бир назар салып көрүңүз. Ушунчалык зыяндуу болгон газ катмары күндөн келген, инсан өмүрүнө коркунуч жараткан нурларды тосуп, климаттагы тең салмактуулукту сактап турган элек сымал ишти аткарууда.

## Коргоочу чатыр

Стратосферадан кийинки катмар **мезосфера** катмары болуп саналат. 50 кмден 80-85 кмге чейин бийикте жайгашкан. Бул катмар аба мейкиндигинен жааган метеорит жамгырларын тосуп, жер шарын коргогон калкан сыяктуу милдетти аткарат.

Метеориттер Юпитер, Сатурн жана Айдагы тоскоолдуктарды ашып өтүп, жердин тартылуу күчүнүн аймагына киргенден кийин өтө катуу ылдамдык менен атмосфера катмарына кирет. Метеориттер аба менен аралашкан учурда күйүп кетет да мезосфера катмарында чаңга айланып кетет. Бул кубулуш “жылдыздардын учуусу” деп да аталат. Эгерде Жер планетасын коргоп турган мындай катмар болбогондо же болбосо жукараак катмар болгондо миллиондогон метеориттер жер шарына келип түшмөк жана Жер шары да Айга окшоп тешик болуп, күйүп кетмек. Алла Тааланын чексиз ырайымы менен мына ошол асмандан келген метеориттер жер шарына жетпей чаңга айландырылат. Андан кийин бул чаңдын ар бир бөлүкчөсү бир тамчы жамгырдын пайда болуусуна негиз болот. Себеби, асмандагы булуттардын пайда болуусу үчүн асмандан жана жерден алынган майда-майда бөлүкчөлөр керек. Ошол бөлүкчөлөр атмосферанын жогорку айма-

гына чейин жетет. Атмосферадагы нымдуу шамал менен бул бөлүкчөлөр биригип отуруп булуттурду пайда кылат. Булуттар белгилүү бир математикалык жана физикалык эсептердин негизинде жамгыр тамчыларына айланат жана бул тамчылар жерге түшүп баштайт. Асмосфера туурасында эч кандай ачылыштар боло электен мурда асман жана жердин ээси болгон Алла Таала мындай деген:

**“Эгерде асмандар менен жерде Алладан башка кудайлар болсо, анда (алар) бузулуп кетээр эле. Арштын Эгеси болгон Алла алардын сыпаттаган нерселеринен таза.”**[64]

## Радио толкундар

**Мезосфера** катмары 500-1000 кмге чейинки аралыкка таасир эте алат. Бул аймактагы атомдор менен молекулалар иондошкон, б.а электрондорду берүү же болбосо алуу аркылуу электр энергиясына ээ болушкан. Ал атомдор күндүн жогорку энергиялуу нурларын сиңирүү аркылуу иондошкондуктан бул катмардагы жылуулук даражасы кээде 2000°С ге чейин жогорулайт. Ионосфера катмары болсо атмосферанын иондордон куралган күзгүсү сыяктуу. Чөнтөк телефондордон жана радио антенналарындан чыккан электромагниттик

64. Анбия, 32.

толкундар ошол күзгүгө барып кагылат да бир бөлүгү чагылдырылат, ал эми калган бөлүгү кайра жер бетине жөнөтүлөт. Чагылдырылган толкундар жер шарынын бардык бөлүгүнө таркалат. Ошол чагылдырылган толкундар аркылуу чөнтөк телефондордон жана радиолордон чыккан үндөр таркатылат.

Демек, Алла Таала караңгы, абасы суук, көз жеткис кеңири аалам ичинде бир гана жер шарында жылуу температура жаратып, жашоого ылайыкташтырып койгон. Ошондуктан жер шарында жүрүп жаткан ар бир табигый кубулуш, жада калса акырын соккон сыдырым жел да кандайдыр бир хикматка ээ. Алланын буйругу болбой туруп эч бир жалбырак жерге түшпөйт.

Аалам жана андагы бүткүл макулуктар Алланын чексиз чеберчилигин чагылдырып турган мисалдар.

Алла Таала Кураны Каримде мындайча баяндаган:

“**Чын эле силер асмандар менен жердегилерди баш ийдиргендигин жана силерге жашыруун да, ачык да өз жакшылыктарын толук кылып бергенин билбедиңерби. Адамдардын арасында ал тууралуу илими, жол көргөзүүчү**

**жана нурдуу Китеби жок болуп туруп Алла туу-ралуу талашкандар бар."**[65]

Ааламдагы жаратылган ар бир хикмат жана акыйкатты түшүнүп, ал туурасында тафаккур кылуу мүмкүнчүлүгүнө ээ болгондор – кандай гана бактылуу.[66]

## Булуттар, жамгыр жана кар

Булуттар жөнүндө ойлонуп көр! Чоң-чоң деңиздер мейкиндикте сүзүп жүргөн сыяктанат. Булуттар жер шарын ашыкча ысып кетүүдөн кор-гоп турат. Абанын температурасы жогорулаган учурда суулар көбүрөөк бууланат жана көбүрөөк булут пайда болот. Ал эми күндөн келген ысык нурлар булуттарга чагылышып күзгү сыяктуу кайра аркта кетет. Ушундай кубулуш аркылуу жер шарынын температурасы бирдей калыпта карма-лып турат.

Мээримдүү Алла Таала эгерде бир аймак-ка жамгыр жаадырууну каалаcard, ал жерге шамал жөнөтөт. Шамал болсо Алланын буйругу менен тоодой болгон чоң-чоң булуттарды алдына салып, белгиленген аймактарга жеткирет. Алла Таала асмандагы булуттарды өзү каалагандай кылып

65. Лукман, 20.
66. Osman Çakmak, Bir Çekirdekteki Kainat, 118-131.

жыйнайт жана алардын ичинен шамалды бөлүп чыгарат. Ошол шамалдар аркылуу булуттарды жер бетине таркатып, түрдүү мөмө-жемиштерди өстүрөт. Алла Таала өлгөн кишилерди да мына ушуга окшош жол менен кайра тирилте тургандыгын эстетип өткөн. Ал эми инсандардын мындай теңдешсиз системага карап ибарат алууларын талап кылган.[67]

Алла Таала өзү каалаган пенделерине ырайымын төгөт. Өзгөчө кургак, суусуз чөлдөрдө жашаган инсандар үчүн жамгыр өтө эле зор мааниге ээ. Алар мындай берекени көргөндө кубанычы койнуна батпай кетет. Үзүлгөн үмүттөрү кайра уланат.[68] Кураны Каримде:

**"Алар үмүттөрү үзүлө баштаганда Ал жаан жиберет жана Өз мээримдүүлүгүн таратат. Ал – Камкордук кыруучу, Макталуучу"**[69] деп баяндалган.

Алла Таала кээде кургакчылык, жамгыр жана мөндүр аркылуу күнөөкөр пенделерине азап жөнөтүп, аларды тарбиялап турат. Демек, Алла Таала ушундай жаратылыш кубулуштары аркылуу каалаганын азаптайт, каалаганын коргойт.[70]

67. Арааф, 57; Фатир, 9.
68. Руум, 48.
69. Шуура, 28.
70. Нур, 43.

Асман менен жердин инсандарга болгон мамилеси Алла Тааланын каалоосу жана кишилердин ыйманына, жүрүм-турумуна жана адеп-ахлагына жараша өзгөрүп турат.

Алла Таала жамгырды тамчы-тамчы кылып жараткан. Ал тамчылар асмандан түшүп келатканда эч качан бири-бирине кошулуп кетпейт жана арттан келаткан тамчы алдыдагы тамчыга жетип барбайт. Ар бир тамчы өзүнө белгиленген жол менен гана түшүп келет. Эч качан ал жолдон чыкпайт. Бардык инсандар жана жиндер бир тамчы суу жаратуу үчүн же болбосо асмандан түшкөн жамгыр тамчыларын саноо үчүн бир жерге топтолушуп, канчалык аракет кылышпасын баары бир бул ишти орундата алышпайт. Себеби, тамчылардын санын бир гана аларды жараткан Алла Таала билет.

Ошол эле учурда суу тамчыларынан жаратылган, таштай катуу болгон мөндүрдө ошол суу тамчыларынан жаратылган пахтадай болгон кар бүртүкчөлөрүндө да Жараткандын чеберчилигин көрүүгө болот.

Жерге түшкөн ар бир кар жана жамгыр тамчыларын дарактардын учтарына чейин жеткирген ким? Суулар ар бир жалбырактын бардык тарабына жайылат бирок көрүнбөйт. Кылдай бол-

гон тамырлар аркылуу дарактын тулку бою ошол суулар аркылуу азыктанат.

Нормалдуу шарттарда ылдый карап аккан суулар кантип жогору карай чыгып кетет?[71]

Эгерде жамгыр тамчылары жердин тартылуу күчүнүн негизинде жерге түшө турган болсо анда ар бир тамчы атылган октун ылдамдыгындай ылдамдык менен түшмөк. Мындай абалда жер бетиндеги жандуулардын баары өлүп жок болмок. Бирок, Алла Таала жамгыр тамчыларын белгилүү бир ылдамдык менен гана чектеп, айлана-чөйрөгө зыян келтирбей тургандай кылып жаратып койгон.

Тамчылар белгилүү бир өлчөмдө гана жаратылган. Алар абанын көтөрүү күчү жана жердин тартылуу күчтөрүнүн негизинде тең салмактуулукту сактайт жана белгилүү бир ылдамдык менен жер бетине түшөт.

Мына, ибарат ала турган, сабак ала турган киши мына ушул эле акыйкаттар туурасында ой толгоо аркылуу ааламдагы мыйзамдардын кандай гана ажайып экендигин, буларды жараткан Алла Тааланын чексиз илим жана кудуретке ээ экендигин көрө алат.

71. Имам Газзали, Ихйа, 67-68.

## Жер шары жөнүндө тафаккур

Такыба пенделер терең тафаккур кылуу мүмкүнчүлүгүнө ээ болушат. Ачылган гүлдөргө, сайраган куштарга жана мөмөлүү дарактарга карап, алардан сабак алышат. Алардагы назиктикти жана сулуулукту өзүнүн руханий жашоосуна чагылдырганга аракет кылышат. Гүлдөр сыяктуу назик жана мөмөлүү дарак сыяктуу берешен болгонго аракет кылышат. Мына ушулар – Алла Тааланын сүйүүсүнө татыктуу болгон пенделер.

Алла Таала жер шарын эң сонун кылып жараткан жана аны жашоого ыңгайлаштырган. Инсандар үчүн атайын жолдорду жана өтмөктөрдү жараткан. Булар Кураны Каримде мындайча баяндалган:

**“Ал (Алла) силерге Жерди килем кылып төшөдү, а асманды куруп койду. Асмандан суу жаадырып, аны менен силерге ырыскы кылып жемиштерди өстүрдү. Билип туруп, Аллага шериктерди кошпогула.”**[72]

**“Биз жерди төшөп койдук. Тоолорду казык кылдык.”**[73]

72. Бакара, 22.
73. Наба, 6-7.

**“Ал – жерди силерге мойун сундуруп койду. Силер анын чар тарабында басып, Анын ырыскысынан жегиле. Кайтуу – Ага.”**[74]

Адам баласы жер бетиндеги хикматтар жөнүндө көп-көп тафаккур кылсын деп Алла Таала өзүнүн китебинде (Куранда) жер тууралуу кеңири баян кылган.

Жердин бети тирүүлөрдүн, ал эми асты өлүктөрдүн мекени. Алла Таала мындай деген:

**“Биз Жерди тирүүлөрдү жана өлүктөрдү топтоочу орун кылбадыкпы?”**[75]

Кургак, бош турган, өлүк сымал жерди карап көр. Качан гана ага суу коюлганда же жамгыр жааганда тириле баштайт. Жашыл болуп кӧрктөнүп, түрдүү өсүмдүктөр өсүп чыгат. Курт-кумурска, чычкан жана башка жаныбарлар пайда болот. Ошондой эле Алла Таала чоң-чоң тоолор жаратып, алар менен жер кыртышын бекемдеп койгонуна көңүлүңдү бур! Сууларды тоолордун астында кантип сактап турат? Булактарды чыгарып, жер бетиндеги дарыяларды кантип агызып койду? Таштардан жана кара топурактан кантип туптунук сууларды чыгарды? Ошол суулар аркылуу бүткүл жаратылышка кантип жашоо берди? Дарактарды,

74. Мүлк, 15.
75. Мурсалаат, 25-26.

өсүмдүктөрдүн түрлөрүн, буудай, жүзүм, беде, зайтун, курма, анар жана башка көптөгөн мөмө-жемиштерди кантип өстүрдү? Бул жемиштердин ар биринин түзүлүштөрү, түстөрү, даамдары, өзгөчөлүктөрү жана жыттары ар башка. Ар биринин ар башка кооздугу бар. Кээ бирлери азыктуулук жагынан башкаларынан өйдө турат. Бирок, булардын баары бир суу менен сугарылып, бир топуракта эле өсүп жетилет.[76]

## Өсүмдүктөр

Жерге себилген үрөн топурактагы нымдуулуктун таасири менен акырындап өнө баштайт. Урук чоңойгон сайын анын өйдө жана ылдый тарабындагы жер кыртышында жарылуу пайда болот. Ошентип көчөт өсүп чыгат, ал эми ылдый карай тамыры жайылат. Мына бул таң калыштуу кубулуш. Себеби, үрөндүн өзү кичине эле нерсе. Анын чоңоюусуна таасир эткен бир эле күч бар. Бирок ошол эле үрөндөн бир эле учурда жогору карай өсүп жаткан көчөт, ыйдый карай өсүп бараткан тамыр сыяктуу эки башка затты көрүүгө болот. Бир эле нерседен бир эле учурда бири-бирине төп келбеген эки башка кубулуштун ишке ашып жаткандыгы кишини таң калтырбай кой-

76. Имам Газзалии, Ихйа, VI/63.

бойт. Демек, бул нерседен ар бир кубулуштун Жараткан тарабынан башкарылып тургандыгын түшүнсөк болот.

Ошентип отуруп бул үрөндөн өнүп чыккан дарактын бир бөлүгү отун, бир бөлүгү жалбырак болот. Бир бөлүгү болсо гүл болуп ачылыт да, андан кийин мөмөгө айланат. Бул мөмөлөрдө болсо кишинин ден соолугуна пайдалуу болгон ар түрдүү заттар бар.

Бир эле мөмөдө бир нече өзгөчөлүк камтылган. Мисалы, жүзүмдү алып карай турган болсок, мөмөсү жылуу жана ширелүү, ал эми уруктары кургак жана муздак. Демек, бирдей шарттарда бир эле уруктан ар түрдүү сапаттарга ээ болгон мөмөлөрдүн пайда болуусу, чексиз кудурет ээси болгон зат тарабынан белгиленген пландын негизинде ишке ашкандыгын көрсөтүп турат.

Алла Таала өсүмдүктөрдү ар түрдүү дарттарга дабаа кылып жараткан. Кээ бир өсүмдүктөр шыпаа, кээ бирөөлөрү болсо азык. Кээ бирөөлөрү денеге күч-кубат берсе, кээ бирөөлөрү денени калыбына келтирет. Ошол эле учурда кээ бирөөлөрү зыяндуу болуп, ден соолукка коркунуч жаратат. Өсүмдүк кишинин денесине кирген учурда башка бир затка айланат. Кээ бир өсүмдүктөр канды тазалайт, кээ бирөөлөрү болсо дененин кыймылын арттырып, кишинин көңүлүн көтөрөт. Кээ бирөөлөрү болсо

дененин иштешин акырындатып, кишини уктатып коёт.

Өзгөчө өсүмдүктөр аркылуу суу менен карбон кычкылынан шекер жана отундун пайда болуусу жана жандуулардын дем алуусу үчүн кычкылтектин таркатылуусу көңүл буруп, өрнөк ала турган кубулуштар.

Жыйынтыктап айта турган болсок, ар бир жалбыракта же болбосо жерде жаткан ар бир саманда адам баласына пайдалуу болгон бир канча заттар бар. Адам баласы мындай пайдалардын баарына бир учурда ээ болууга күчү, кудурети жетпейт.

Биз билген жөнөкөй гана чөптөр же болбосо өсүмдүктөр кара топурактан түрдүү түстөрдү, даамдарды, жыттарды жана түрдүү жалбырактарды алып чыгышат. Булар ушунчалык таң калыштуу кубулуштар. Эч бир окумуштуу же болбосо химиктин мындай кубулуштарды ишке ашырууга кудурети жетпейт.

Өсүмдүктөрдүн өсүп көбөйүүсүндө да өзгөчө мыйзам жана тең салмактуулукту көрүүгө болот. Мисалы, бир эле чынар терек бир жылда өзүнүн миллиондогон уругун чыгарат. Эгер ошол уруктардын баары тең шамал менен кошо жер бетине тарап, ар бир уруктан бир чынар чыга турган болсо кыска эле убакыттын ичинде бул дүйнөнү чынар басып кетмек. Башкача айтканда жер шары бир эле

чынар теректи батыра албай калмак. Ушундай эле мисалды башка жандуулар үчүн да айтууга болот.

Мындан бир канча жыл мурун Австралиянын бир аймагында инсандар тосмо кылып колдонуу максатында кактус өсүмдүгүнүн кайсы бир түрүн өстүрүшкөн. Австралияда кактусту кемирип жеп анын өсүп жайылуусуна тоскоол болуучу курт кумурскалар болбогондуктан, бул өсүмдүк өтө тездик менен жайылып баштаган. Австралия калкын кыжалатка салган бул өсүмдүк туш тарапка жайылып отуруп, өтө чоң аймакты каптап кеткен. Шаар жана кыштактардагы жашоочулар жер которууга мажбур болушкан. Эгин талааларын да колдонулбай турган абалга алып келген.

Бул көйгөйдөн кутулуунун жолун издеген илимпоздор акырында бир гана кактус өсүмдүгү менен тамактанган курттардын түрүн издеп табышкан. Бул курттар да өтө тездик менен көбөйүү жөндөмүнө ээ болушкан жана Австралияда алардын көбөйүүсүнө тоскоол болгон эч бир жандык болбогон. Мына ошентип кыска эле убакыттын ичинде жанагы курттар кактустарды жеп, алардын көбөйүүсүнө тоскоол болушкан. Азыркы учурда мындай кактустар белгилүү бир аймакта гана өстүрүлгөндүктөн эч кандай коркунуч жаратпоодо. Ал эми ошончо аймактагы кактусту жеп жок кылган курттардын баары тең жок болуп, бир гана

атайын өстүрүлгөн аймактагы кактустарды жеп, алардын жайылып кетүүсүнө тоскоол болуп турган курттар гана калган.[77]

Мындай кубулуштар оңой-олтоң аңдап түшүнүүгө мүмкүн болбогон, кандайдыр бир сырдуу экологиялык тең салмактуулуктун өкүм сүрүп жаткандыгын айгинелеп турат. Ошондуктан акыл-эси ордунда болгон эч бир жан кээ бир өсүмдүктөрдүн же болбосо жаныбарлардын чектен ашыкча көбөйүп, дүйнөнү каптап кетүүсүнө тоскоол болгон кандайдыр бир күч бар экендигин четке кагалбайт.

Бир эле топурактан миллиондогон ар түрдүү өсүмдүктөр жана мөмө-жемиштер өсүп чыгат. Ырыскы берүүчү Алла Таала ушундай жолдор аркылуу макулуктардын ар бирине ырыскыларын таркатып келүүдө. Мисалы, кой жей турган нерселердин көпчүлүгүн инсан жей албайт. Ошондой эле адам баласы азыктанып келген тамак-аштын көп түрлөрүн койлор жей албайт. Демек, ырыскы дагы макулуктар арасында өтө кылдаттык менен бөлүштүрүлгөн. Төмөнкү аятта ырыскы жана аны бөлүштүрүүдөгү Алла Тааланын чексиз кудурети тууарасында баяндалган:

77. İlim-Ahlak-İman, der. M. Rahmi Balaban, 190.

**“Канчалаган айбанаттар өздөрүнө азыгын камдай алышпайт. Алла аларга да силерге да ырыскы берип жатат. Ал Угуучу, Билүүчү.”**[78]

Чындыгында жан жаныбарлардын бири-биринин ырыскы табуусуна себепкер болуусу, ооруп калган кушка башка бир куштун жем алып келип берүүсү сыяктуу кубулуштар Алла Тааланын чексиз ырайымын чагылдырып турат.

Аалам жаратылгандан баштап азыркы күнгө чейин эч бир макулук ырыскысыз калган жок. Бардык жан-жаныбарлардын ырыскысы ар түрдүү жолдор жана себептер аркылуу таркатылып келүүдө. Ойлонуп көрсөк, жер шарынын төрттөн үч бөлүгү суу менен капталган. Ал эми калган бир бөлүктүн жарымынан көбүн өсүмдүк өспөй турган тоо таштар жана чөлдөр түзөт. Бул аймактын ичинде да өсүмдүк өсө турган, жашоого ыңгайлуу болгон аз эле аймак калат. Алла Таала мына ушул аз өлчөмдөгү жер кыртышы аркылуу бардык макулуктардын ырыскыларын таркатып турат. Албетте, бул да Алла Тааланын канчалык кудуреттүү зат экендигинин ачык-айкын далили.

78. Анбия, 60.

## Терең деңиздер

Жер шарынын төрттөн үч бөлүгүн суу каптап турат. Мына ошол суулар жер шарын, түндүк уюлдан келе турган муздак абадан жана экватор аймагынан келе турган ысык абадан коргоп турат. Жер кыртышы күндүзү күн нурлары менен ысыйт да кечинде ошол жылуулукту радиатор сыяктуу айлана чөйрөгө таркатат. Ал эми деңиздер болсо күндүн энергиясынан миллиондогон калория алат. Ошого карабастан суулар бир канча градуска чейин гана жылыйт. Жылыгандан кийин да жылуулукту көпкө чейин сактай алат. Бат эле муздап калбайт. Жер шарында суунун көп болуусу термостат сыяктуу милдетти аткарып, жылуулук менен сууктү белгилүү бир деңгээлде кармап турат. Ошол эле учурда суулар бууланую аркылуу башка топурактарды да суу менен камсыз кылып турат. Эгер жер шарында суу аз болгондо бууланую да аз болмок жана көп жерлер чөлгө айланып кетмек. Суудан чыккан жан-жаныбарлар жана башка баалуулуктар жер бетиндеги баалуулуктар менен бирдей эле мааниге ээ. Суудан алынган бермет, жакут сыяктуу баалуу таштар, кооздук буюмдары жана тамаш-аштар инсандын жашоосунда өтө маанилүү.

## Суу

Жер бетинде жашаган бардык жан-жаныбарлардын жашоосу түздөн-түз суу менен байланыштуу. Бир инсан ушунчалык суусап, сууга муктаж болгон учурда суу табуу үчүн колдон келген мүмкүнчүлүгүн жумшайт. Эгерде дүйнө жүзүндөгү казыналардын баары ошол кишинин колунда болсо, бир тамчы сууну алуу үчүн ошол казыналардын баарын тең сарптайт. Ошол эле учурда ичкен суусун кайра сыртка чыгаруу мүмкүнчүлүгү болбой кала турган болсо, анда аны чыгаруу үчүн да колдон келген бардык мүмкүнчүлүгүн жумшайт. Эгерде дүйнө жүзүндөгү казыналардын баары ошол кишинин колунда болсо, ичкен суусун чыгаруу үчүн анын баарын сарптайт. Чындыгында адам баласы таң калыштуу! Алтын, күмүш жана акча сыяктуу байлыктарга өтө маани берет. Балким, бир тамчы суу үчүн бул байлыктын баарын сарптайт. Бирок, Алла Таала берген суунун канчалык чоң ырыскы, белек экендигин баалай албайт![79]

Ушуга окшогон сан жеткис акыйкаттарды көрүп, алар жөнүндө тафаккур кыла алган киши тирүү жандыктардын баарынын чексиз илим жана кудуреттин ээси болгон бир жаратуучу тарабынан көзөмөлдөнүп тургандыгын оңой эле түшүнө алат. Ошол эле учурда адамзаттын колунан келбеген,

79. Имам Газзалии, Ихйа, VI\65-66.

өздөштүрүүгө мүмкүн болбогон шарттар ичинде жашап жаткандыгын көрө алат. Буларды терең түшүнгөн киши ааламдардын жаратуучусу жана андагы табият мыйзамын белгилөөчүсү болгон Алла Таалага эч качан каршы келбейт.

## Жаныбарлар

Асманда учкан куштарга, үй жаныбарлына жана жапайы жан-жаныбарларга, ошондой эле көзгө араң көрүнгөн майда жандыктарга көңүл буруп карай турган болсок, алардын жашоосунан адамды таң калтырган ажайып кыймыл-аракеттерди жана кубулуштарды көрүүгө болот. Аларды карап туруп, жараткан Алла Тааланын чексиз кудуретине жана хикматына таңыркабай коюу мүмкүн эмес!

Алла Таала көзгө араң эле көрүнгөн мындай майда жандыктарга кол, бут сыяктуу мүчөлөрдү кантип жайгаштырды?! Алар кантип өз озуйпаларын эч үзгүлтүкө учуратпастан аткарып турушат?! Ал эми адам баласы болсо жандыктардагы мындай өзгөчөлүктөрдү толук изилдеп чыгуу мүмкүнчүлүгүнө да ээ эмес.

Инсан айланасындагы жан-жаныбарлардын түзүлүшүнө, алардан алынган тери, жүн, эт жана сүт сыяктуу азык жана буюм-тайымдарга жак-

шылап көңүл буруп карай турган болсо, Алла Тааланын чексиз жакшылыгын жана ырайымын көрө алат. Алла Таала жаныбарларды сууктан коргоо үчүн өзгөчө тери менен каптаган. Ал эми буттарын коргоо үчүн туяк кийгизген. Мына ошентип жаныбарлардын бардык муктаждыктарын орундатып койгон.

Мисалы, көпөлөктөр болгону бир-эки жума гана жашашат. Бирок, алар өздөрүнүн жаратылышындагы сулуулугу, кооздугу менен көптөгөн сырларды чагылдырып турат. Албетте, бул нерсе адам баласынын терең ойлонуп, тафаккур кылуусуна жана акыйкатты көрө билүүсүнө себеп боло турган чексиз кубулуштардын бирөөсү гана. Кураны Каримде Алла Таала төөнүн кантип жаратылгандыгы жөнүндө тафаккур кылууну талап кылган:

**“Ырас эле, алар төөнүн кандай жаратылгандыгын карашпайбы? Асмандын кандай көтөрүлүп турганын, тоолордун кандай кадалып коюлганын, жердин кандай төшөлгөнүн. Эскерткин! Анткени сен тек гана эскертүүчүсүң.”**[80]

Демек, жан жаныбарлардын, деги эле бардык макулуктардын жаратылышы жөнүндө тереңиреек

80. Гаашия, 17-21.

ойлоно турган болсок, Алла Тааланын улуулугун чагылдырган дагы канчалаган мисалдарды көрө алабыз.

Алла Таала жаныбарларга укмуштуудай өзгөчөлүктөрдү берген. Алардын баары тең окшош эле жем, чөп менен азыктанышат. Бирок, булардан ар түрдүү тамак-аш жана буюм-тайымдар өндүрүлөт.

Мисалы, тыттын жалбырагын жеген уй жана койлордон сүт, эт жана жүн алууга болот. Ал эми ошол эле жалбырак менен азыктанган курттан жибек өндүрүлөт. Мына ошол эле тыттын жалбырагын жеген кийиктин бир түрүнөн жыпар жыттарды өндүрүүгө болот. Аарылар – Алланын керемет жандыктарынын бирөөсү. Алар өсүмдүктөрдүн гүлдөрүнөн бал жасашат. Бирок, макулуктардын эң ардактуусу болгон адам баласы ушул аарылар жасаган балды жасай албайт. Жөнөкөй гана от сыяктуу көрүнгөн ошол өсүмдүктөр жерден түрдүү түстөрдү, даамдарды жана жыттарды таап чыгышат. Мына ошолор таап чыккан укмуштуудай болгон түстөрдү, жыттарды жана даамдарды эч бир химик жасай албайт.

Жаныбарлар Алла Таала тарабынан белгиленген системанын негизинде жеген нерсесин эт жана сүткө айланта алат. Бирок, макулуктардын акыл-эстүүсү болгон адам баласы канчалык заман-

бап техника жана лабароторияларга ээ болгонуна карабастан, тонналаган чөптөн бир грамм эт же болбосо бир грамм сүт өндүрө алган жок.

Алла Таала Кураны Каримде мындайча баяндаган:

**“Чындыгында, силер үчүн малдарда да ибарат бар . Малдардын ичиндеги (курсагындагы) каны менен жининин арсынан чыккан ичкенге жагымдуу, нагыз сүттү силерге ичтирүүдөбүз.”**[81]

## Бал аарысы

Алла Таала Кураны Каримде:

**“Эгең бал аарыга: “Тоолорго, жыгачтарга жана адамдардын курулуштарына уя сал,” – деп буюруп, ар түрлүү өсүмдүктөрдөн жеп, Эгеңдин жеңил кылып койгон жолуна түш!” – дедик. (Алла) аарынын ичинен түрлүү-түрлүү балдарды чыгарды. Анда адам баласы үчүн шыпаа бар. Чындыгында, мында да ой жүгүрткөн коом үчүн ибарат-өрнөктөр бар”**[82] деп айткан.

*Алланын элчиси Азирети Мухаммад* (саллаллаху алейхи ва саллам) өзүнүн хадисинде:

81. Нахл, 66.
82. Нахл, 69.

“*Момун мусулман бал аарысына окшош болот. Таза даамдардан жейт, таза нерселерди жасайт жана таза жерлерге отурат. Отурган жерлерин да эч качан төгүп-чачып же болбосо бузуп салбайт*”[83] деп айткан.

Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) бул хадисинде момун мусулманды сыпаттап жатып, ошол эле учурда аарынын өзгөчөлүгүнө жана андагы хикматтарга да ишарат кылып өткөн.

**Хусайн Каашифи** аттуу аалым мындай деген:

“Тафаккур кылган киши чексиз кудурет ээси жана билүүчү болгон Алла Тааланын бал аарысына кандай гана хикматтар жүктөгөнүн көрө алат.

Аары дайыма моюн сунат жана өзүнүн багытынан адашпайт.

Ачуу болсо да, таттуу болсо да бардык мөмө жемиштердин түрүн жейт, бирок таттуу бал чыгарат.

Ушунчалык такыба болгондуктан жалаң гана таза болгон нерселерди жейт.

Ал ушунчалык Алла Таалага моюн сунгандыктан эч качан анын өкүмүнөн чыкпайт.

83. Ахмад, II\199; Хааким, I\147.

Уясынан канчалык алыс кетсе да сөзсүз түрдө өз үйүн кайра таап келет.

Ушунчалык таза болгондуктан жаман нерселерге конбойт, аларды жебейт.

Аары укмуштуудай уста. Ааламдагы бардык архитекторлор жана инженерлер чогулуп келсе да аарынын жасаган ишин жасай алышпайт.

Мына, аары жасаган бал кишинин денесине дабаа болгондой эле, бул кубулуштарды терең тафаккур кылган кишилердин руханий дүйнөсүнө да шыпаа болот.”

## Кереметтүү аң-сезим

**Исмаил Фенни Ертугрул** жаныбарлардын Алла Таала тарабынан ыроолонгон аң-сезимдин негизинде гана өз жашоосун улантып жаткандыгын мындайча баяндаган:

“...Жаныбарлар өз өмүрүнө коркунуч жаралган учурларда андан коргонуу керектигин билүүсү, тукум улоо жана өздөрүнө пайдалуу болгон тоюттарын тандай билүүсү жана башка ушул сыяктуу сезимдер өздөрүндөгү аң-сезимдин негизинде ишке ашат. Мындай кыймыл-аракеттердин эч бири аларга атайын үйрөтүлгөн эмес. Мисалы, куштар ушул сезимдин негизинде өздөрүнө сонун уяларды салышат. Келгин куштар жер которуу

үчүн белгилүү бир убакытта белгилүү бир жерге топтолушат. Кээ бир курт-кумурскалар өлөрдөн мурда жумурткадан чыга элек балдары үчүн тамак камдашат. Мисалы, балдарына тамак боло турган башка түрдүү курт-кумурскаларды алып келет да өлтүрбөстөн буттарын жулуп, качып кете албай турган абалга салып, андан кийин гана жумурткаларына таштап кетет. Бирок жумурткадан чыккан курт-кумурскалар чоңойгондо башка азыктарды таап кетишет. Аарылар болсо берген азыктары аркылуу өзүнүн жумурткаларын эркек же ургаачы кылуу мүмкүнчүлүгүнө ээ. Эгер аарылардын балчелеги кандайдыр бир кырсыкка дуушар болуп, башкаруучу аары өлүп кала турган болсо, анда балчелектеги аарылар жумурткаларынан башка бир эне аары чыгара алышат."[84]

Мисалы, жапайы аары чегирткени кармап, ийнесин саят. Аары ийнесин ушунчалык чеберчилик менен сайгандыктан чегиртке өлбөй жөн гана ээси ооп калат. Кийин аны бир чуңкур казып көмүп коёт. Таң калыштуусу – чегирткенин эти чирибей, консерва сыяктуу сакталып турат. Кийин аары уруктарын ошол чуңкурга таштайт. Анын жумурткалары жетилгенде жанагы чегирткенин эти менен тамактанышат. Ал эми аары өз балдарын көрбөй, узактарга учуп кетет да ошол жакта өлүп жок

84. Îman Hakikatleri Etrafında Suallere Cevaplar, 58-59.

болот. Аарыдагы мындай сырдуу кубулуштарды же болбосо кыймыл аракеттерди “кийин үйрөндү” же болбосо “кайра жасады” деген сөздөр менен ачыктоо мүмкүн эмес. Булар Алла Таала тарабынан гана бериле турган өзгөчөлүктөр.[85]

Лосось балыгы да алгач көп жылдар бою деңизде жашап, акырында өз мекени болгон дарыяларга кайтып кетишет. Болгондо да өзү туулган өзөндөрдүн дарыяга куйган жерлерине барышат.

Туулган жерине кайтуу сыяктуу кереметтүү сезимди бул балыкка ким берди? Эгер ошол балыкты кармап, дарыя менен кошулган башка өзөнгө коё берсең, туура эмес аймакта жүргөндүгүн дароо эле байкайт да артка кайтып, суунун агымына каршы болсо да сүзүп отуруп өзүнүн өзөнүнө келет.

Жылан балыгынын да сырдуу кыймыл-аракеттерин түшүнүү кыйын. Мындай балыктар жумурткалай турган мезгили келгенде дүйнөнүн кайсы бурчунда болсо да миңдеген чарчы жолду басып өтүп, Бермуд аралына[86] жакын аймактагы суунун тереңдиктерине келип жумурткалап, ошол жерде өлүшөт. Ал эми жумурткалардан чыккан, эч нерседен кабары жок майда балыктар, ошончо терең суулардан кайра эле энелери келген тарапка жол

85. İlim-Ahlak-İman, der. M. Rahmi Balaban, 189.
86. Бермуд аралы Атлантика океанында жайгашкан, АКШнын чыгыш, Кариб деңизинин түштүк тарабында жайгашкан.

алышат. Тан калыштуусу – энелери жашап жүргөн дарыя, көл же болбосо өзөндөргө чейин барышат. Ушул убакка чейин эч ким Европа тараптагы сууларда Америка тараптын жылан балыктарын, ал эми Америка тарапта Европа тараптын жылан балыктарын көргөн эмес. Жада калса, Европа тарап дагы да узагыраак болгондуктан Алла Таала ал жактагы жылан балыктардын өмүрүн беркилерге караганда бир жылга узартып койгон! Булардагы ушунчалык күчтүү сезимди ким берген?[87]

Жан-жаныбарларга тийиштүү болгон мындай абалдар, кыймыл аракеттер кокустук эместигин, тескерисинче булардын баары аларды жараткан кудуреттүү күч тарабынан белгиленген план жана программанын негизинде гана ишке ашып жаткандыгын ачык эле көрсөтүп турат.

Жан-жаныбарлардын да белгилүү бир сезим же болбосо акыл-эс менен башкарылып туруусу Жаратkандын бар экендигин жана анын чексиз кудуреттүү зат экендигин ачык эле далилдеп турат. Алла Таала мындай далилдер аркылуу кимдердин акыйкатты таанып ага моюн суна тургандыгын, кимдердин акыйкатты көрүп турса да көрмөксөнгө саларын ачыкка чыгарууда. Кураны Каримде мындайча баяндалган:

87. İlim-Ahlak-İman, der. M. Rahmi Balaban, 188-189.

**“Чынында Алла чиркей же андан чоңураак нерсени мисал келтирүүдөн уялбайт. Ыймандуулар мунун Алладан экендигине толук ишенишет. Ал эми каапырлар: “Бул мисал менен Алла эмнени каалайт?” – деп айтышат. Ал (Алла) муну менен көптөрүн адашууга жана көптөрүн туура жолго алып келет. Тек гана муну менен бузукуларды жолдон адаштырат.”**[88]

## Жуп-жубу менен жаратуу

Жалгыздык бир гана Алла Таалага таандык. Ошондуктан Ал бардык жандыктарды жуп-жубу менен жараткан. Бул нерсе Кураны Каримде мындайча бандалган:

“**Бардык нерселерди Биз жуп кылып жараттык. Мүмкүн силер эскерме (насаат) – аларсыңар.”**[89]

Башка аятта:

**“(Ал) асмандарды тирөөсүз жараткан жана сен аларды көрүп турасың. Силер менен бирге ал термелбесин үчүн жер үстүнө бекем тоолорду кадаган, (жерде) түрдүү жан-жаныбарларды тараткан. Биз асмандан жаан жаадырып, анын**

88. Бакара, 26.
89. Заарият, 49.

**үстүндөгү өсүмдүктөрдүн түрүн өстүрөбүз"**[90] деп баяндалган.

Илимде макулуктардын жуп-жубу менен жаратылышынын мааниси жакынкы убактарда гана изилденип чыкты. Ал эми Курааны Каримде бул маселе мындан он төрт кылым мурда эле баяндалып, адам баласына илимий белек катары тартуу кылынган.

Ааламдын жаратылуусунда адамдын ой-пикири, акыл-эси жетпеген көптөгөн сырлар бар. Жаратылган ар бир бөлүкчөлөр, клеткалар, өсүмдүктөр, жан-жаныбарлар, инсандар жана нерселер, жада калса атом жана анын ичиндеги электрон менен протондордун ар биринде өздөрүнө гана мүнөздүү болгон жупташуулары бар. Укмуштуудай болгон мына ушул система адам баласын тафаккур кылууга үндөп турат.

## Алла Тааланын ырыскы, белектери жөнүндө тафаккур

Ушунча макулуктардын ичинен **"инсан"** болуп жаратылганыбыз, мусулман чөйрөдө туулганыбыз жана ошондой эле Курааны Карим менен жашап, Азирети Пайгамбарга (саллаллаху алейхи ва саллам) үммөт болуп калганыбыздын өзү Алла

90. Лукман, 10.

Таала тарабынан бизге берилген эң чоң белек жана жакшылык.

Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) биз үчүн жандуу Куран. Ошондой эле, ал Куранда талап кылынган жашоо образын өзүнүн жашоосунда ишке ашырып, үммөттөрүнө үлгү болгон улуу инсан. Ал бизге Кураны Каримди үйрөттү жана аны менен амал кылуу аркылуу жан дүйнөбүздүн жаман сапаттардан арылуусуна себепкер болду. Эгерде биз, инсандар мына ушул эле белекти, жакшылыкты чындап аңдап-түшүнө турган болсок, анда баш көтөрбөй Алла Таала үчүн шүгүр саждасы кылмакпыз.

Алла Тааланын бизге берген белектери булар менен гана чектелип калбайт. Алар нөшөрлөгөн жамгыр сыяктуу бизге жаап турат. **Азирети Пайгамбар** (саллаллаху алейхи ва саллам) мындай деген:

“*Алла Таала “Сен (мал байлыгыңды) мен үчүн сарпта, менда сага (мал байлык) берейин*” *деп айткан. Алланын казынасы өтө кенен. Ал бардык макулуктарга ырыскы берет. Бирок Анын казынасы кемибейт. Ал күнү түнү ырыскы таркатат. Анын асман менен жерди жараткан күндөн баштап, азыркыга чейинки таркаткан ырыскылары*

*жөнүндө бир ойлоп көр! Таркатылган ушунча ырыскы Анын казынасынан эч нерсе кемиткен жок.*"[91]

Чындыгында, берилген ырыскы жана жакшылыкка шүгүр кылуу алар жөнүндө тафаккур кылуу, Жараткандын кудурети менен жакшылыктары жөнүндө ой толгоо аркылуу ишке ашат. **Умар бин Абдулазиз** мындай деген:

"Алла Тааланы зикир кылып маектешип отуруу эң жакшы. Ал эми Алланын берген ырыскылары, белектери жөнүндө тафаккур кылуу ибадаттардын эң артыгы болуп саналат."[92]

Ал эми Жараткан тарабынан ыроолонгон белектердин, жакшылыктардын жана ырыскынын кадырын билбөө, шүгүр кылбоо, напсинин азгырыгына баш ийип ысырапкерчилик кылуу инсанды Алла Таaладан алыстатат.

Шүгүр кылуунун үч түрү бар:

1. Жүрөктүн шүгүр кылуусу: Бул Алла Таала берген ырыскы жана белектер жөнүндө ой жүгүртүү.

91. Бухари, Тафсир, 2; Тавхид, 22.
92. Абу Нуайм, Хилйа, 5/ 314. Имам Газзаали, Ихйа, 6/ 45.

2. Тилдин шүгүр кылуусу: Ырыскы жана белектер үчүн тил менен Алла Таалага мактоолорду айтуу.

3. Башка дене мүчөлөрүнүн шүгүр кылуусу: Берилген ырыскы жана белектерге мүмкүн болушунча дене мүчөлөрү аркылуу жооп кайтаруу.

Ошол эле учурда **"берилген ырыскы жана белектерге шүгүр кылуу ошол нерсенин өзү менен гана ишке ашат"** деген маанидеги сөздөр да айтылган. Демек, Алла Таала бизге кандай ырыскы, байлык, белек берген болсо, мына ошолордон колунда жокторго аянбай берүү керек. Кураны Каримде мындайча баяндалган:

**"Алланын сага берген дөөлөтү аркылуу акырет конушуна жетүүгө умтул да, бул дүйнөдөгү ырыскыны да унутпа . Алла сага жакшылык кылгандай, сен да жакшылык кыл. Жер бетинде бузукулук кылууну көздөбө. Алла бузукуларды сүйбөйт."**[93]

***Ар бир мүмкүнчүлүктөн пайдаланып тафаккур кылуу***

**Зия Паша** мындай деген:

"*Ааламды китеп дей турган болсок, ар бир бетинде Алланы тааныткан миңдеген сабактар*

93. Касас, 77.

*бар. Оо, Жараткан! Бул аалам, тафаккур дарыясына сүзүп кирип, көптөгөн таалим сабактарды алып чыга турган, кандай гана керемет мектеп.*”

**Суфян бин Уйайна** аттуу аалым мына ушул абалды сүрөттөгөн бир акындын “*Эгер инсан тафаккур кылууну билгенде караган, көргөн ар бир нерседен сабак алмак*” деген сөзүн көп кайталачу.[94]

Ал эми араптарда:

***“Үлгү алына турган нерселер өтө көп, бирок үлгү ала тургандардын саны аз”*** деген сөз бар.

## Ар бир кыпын Алланы айгинелейт

Эгер инсан тафаккур кылуу аркылуу ааламды окуп үйрөнө турган болсо, айлана-чөйрөсүндөгү ар бир кыпындай болгон нерседен да Алла Тааланын улуулугун көрө алат. Ошентип отуруп марифатуллахка жакындайт. **Фузули** мындай абал жөнүндө кандай гана сонун сөздөрдү айткан:

*“Эгер аариф Алладан келген вахийди аңдап түшүнүү мүмкүнчүлүгүнө ээ болгондо, ааламдагы кыпындай болгон ар бир нерсе, ал үчүн Алланын буйруктарын алып келген Жабраил периште сыяктуу милдетти аткармак.”*

94. Имам Газзали, Ихйа, 6/45.

Алла Таала мындай деген:

**“Силер көрүп турган нерселер менен ант ичем! Жана силер көрбөгөн нерселер менен да! Ал – улук элчинин сөзү.”**[95]

Кураны Каримде кээ бир нерселер же болбосо кээ бир абалдар үчүн атайын ант берилген. Негизинен, мына ушундай ант берип айтылган нерселер же болбосо абалдар үлгү боло турган жана сабак алына турган көптөгөн жагдайларга ишарат кылууда. Демек, көзгө көгүнгөн жана көрүнбөгөн бардык нерселер Алла Тааланын кудуреттүүлүгүн жана улуулугун көрсөткөн далилдер.

Кыпындай болгон бир урук борпоң топуракка ташталса, андан кишинин көз жоосун алган кооз дарак пайда болот. Эгерде инсандагы тафаккур кылуу жөндөмү Кураны Карим менен коштоло турган болсо чоң-чоң сыр жана хикматтар белгилүү болот. Алла Таала мындай деген:

**“Чындыгында асмандарда да, жерде да момундар үчүн белгилер бар. Силердин жаралууңарда да, жандыктардын таралуусунда да чындап ыйман келтирген эл үчүн белгилер бар. Түн менен күндүн алмашуусунда, Алланын асмандардан жамгыр жаадырып, өлгөн жерге ал аркылуу жан бергендигинде жана шамал-**

95. Хаакка, 38-40.

**дарды башкаруусунда акыл калчаган эл үчүн белгилер бар.”**[96]

Кураны Каримдеги мындай мисалдар инсандын ой жүгүртүүсүн жандардырып, жан дүйнөсүнө такыбачылыктын орноосуна себеп болот. Мисалы, гүл өсүү үчүн абага, сууга, топуракка жана күндүн нуруна муктаж болгондой эле, тафаккур жөндөмдүүлүгүн өнүктүрүү да кишинин такыбылыгына байланыштуу болот. Алла Таала инсандардын ой жүгүртүү, изилденүү жана бир маселе туурасында кеңири түшүнүк ала турган өзгөчөлүктөргө ээ болуусун каалайт. Ошондуктан мусулман киши тафаккур кылган учурда да жан дүйнөсү толкундап, ибадат кылып жаткан сыяктуу абалда кирүүсү абзел. **Ахмед бин Абил Хаваринин** жубайы болгон **Рабиянын** төмөндөгү айткан сөздөрү мындай абалдарды чагылдырган өтө сонун мисал:

– Айтылган ар бир азанды укканымда кыяматтагы кабарчыны элестетем.

– Жааган ар бир карда амал дептеримдин асманда учуп жүргөндөрүн элестетем.

– Ал эми чегирткелердин топ-топ болуп жүргөнүн көрсөм махшар майданын элестетем.[97]

96. Жаасия, 3-5.
97. Сулами, Табакаатус-Сууфиййа, 406.

Айтылган риваяттарга караганда, күндөрдүн биринде халифа **Харун Рашид** мончого кирет. Мончо кызматкери байкабай халифанын үстүнө кайнак суу төгүп жиберет. Ошондо халифа сыздап ооруган, чала күйүк эти менен сыртка чыгат да элди чакырып садага берет. Садага ашын берип жатып:

“Мен бүгүн мончодогу ысык сууга да чыдай алган жокмун. Кыямат күнү кокус тозокко кире турган болсом, анда менин абалым кандай болот!” деген сөздөрдү айткан.

**Азирети Пайгамбарыбыз** (саллаллаху алейхи ва саллам) көзү түшкөн ар бир макулуктан үлгү алчу. Ансайын Алла Таалага мактоолорду айтып, шүгүр кылуу аркылуу Ага дагы да жакындаганга аракет кылчу. Биз дагы Азирети Пайгамбарга окшоп айланабыздагы макулуктардан үлгү алып, Алла Тааланын кудуреттүүлүгү жөнүндө ой толгоп, жан дүйнөбүздү руханий жактан азыктандыруубуз керек. Мусулман киши Күнгө, Айга, атмосферага, өзүнүн жаратылышына, ата-бабасына жана бала-чакасына, айтор бардык макулуктарга карап, булардагы илахий далилдерди көкүрөгүндөгү көзү (жүрөк) менен окуганга аракет кылуусу шарт. Инсан каяктан келгендиги, кантип жашап жаткандыгы, жашоо мөөнөтүн ким белгилегендиги, жашоо нугу кайсы тарапка карап

бараткандыгы, жашоонун жана ааламдын жөндөн-жөн жаралып калбагандыгы туурасында тафаккур кылып, Алланын улуулугун, кудуретин дайыма сезебилиши керек.

***Алла Таала бул ааламды эмнеге жаратты?***

Алла Таала Кураны Каримде мындай деген:

**"Биз асмандар менен жерди, алардын арасындагыларды ойноп жаратканыбыз жок. Биз аларды акыйкаттык менен жараттык, бирок көпчүлүгү аны билишпейт."**[98]

Аалам жөнүндө тафаккур кылган инсан Улуу Алла Тааланын бул ааламды себепсиз жаратпагандыгын, ар бир нерсени максат менен жаратып, жаратылгандардын баарын инсанга кызматчы кылып койгондугун түшүнөт. Буларды түшүнгөн киши Алла Таалага канчалык даражада жоопкер экендигин сезип, кулчулук милдеттерине дагы да көбүрөөк көңүл бура баштайт. Алла Тааланын ушунчалык чоң жакшылык жана ырыскыларын көрүп туруп көрмөксөн болгон же болбосо жан дүйнөсүндө өзгөрүү болбогон киши инсандык өзгөчөлүгүн жана аброюун жоготкон болот. Адам баласы өзүнө берилген жакшылык жана ырыскыларды эч качан унутпашы керек. Алла Таала Кураны Каримде мындай деген:

98. Духан, 38-39.

**“Мындан соң (силерге берилген жакшылыктардан) ошол күнү сөзсүз суралasыңар.”**[99]

Демек, Алла Таала тарабынан берилген биз билген жана билбеген көптөгөн жакшылык жана ырыскылар үчүн Алла Таалага чексиз шүгүр жана көп-көп кулчулук кылуу керек. Мындай жоокерчиликти сезе билген жана ошолорду орундатуу үчүн аракет кылган кишилер кандай гана бактылуу!

99. Такаасур, 8.



# ИНСАН ЖӨНҮНДӨ ТАФАККУР

*Ойлонуп көрсөк, биз басып жүргөн топурактардын астында күнүбүзгө чейин жашап өткөн миллиондогон инсандардын сөөктөрү көмүлгөн. Булар бири-биринин үстүнө тизилген миллиондогон көлөкө сыяктуу. Эртең эле биз дагы бул дүйнөдөгү амалдарыбыз менен чогуу өткөндөрдүн жанына көмүлөбүз. Андан соң түбөлүктүү жашоого карай жол уланат. Андай болсо, ушул жерде бираз ойлонуп көрөлү, кыска жашоону же болбосо кыска өмүрдү кантип түбөлүк жашоо менен алмаштырууга болот? Мындай нерсени акыл-эси жайында болгон киши жасабайт.*

# ИНСАН ЖӨНҮНДӨ ТАФАККУР

## Инсандын жаратылышындагы кереметтүү өзгөчөлүктөр

Алла Таала Кураны Каримде мындай дейт:

وَفِي الْاَرْضِ اٰيَاتٌ لِلْمُوقِنِينَ.
وَفٖٓي اَنْفُسِكُمْۜ اَفَلَا تُبْصِرُونَ

**“Айкын ишенгендер үчүн Жер үстүндө белгилер бар. Жана силердин өзүңөрдө да бар, аны карап көрбөйсүңөрбү?”**[100]

Алла Таала адам баласын төгөрөгүн төп кылып жараткан. Азыркы учурда илим жана технология ушунчалык өнүгүп, көптөгөн илимий ачылыштар болуп жатканына карабастан инсандагы керемет

100.Заариат, 20-21.

сырлар дагы деле изилденип бүтө элек. Бул абал Кураны Каримде төмөнкүчө баяндалган:

**“Эй инсан! Эмне түрткү болуп, сени өзүңдүн Берешен Эгенден азгырды? Ал сени жаратып, анан сага келбет берип, тегиздеди эле го. Ал сени өзү каалагандай келбетте курады.”**[101]

Алла Таала бул аяттар аркылуу адам баласына анын алгачкы жаратылышын эстетип, ошол эле учурда басып өткөн жолу туурасында тафаккур кылууга үндөп жатат. Себеби, Алла Таала инсанды макулуктардын эң ардактуусу, урматтуусу кылып жараткан. Бирок, ал канчалык ардактуу, урматтуу болсо дагы анын пайда болушу бир тамчы бел суусуна барып такалат.[102] Демек, Алла Таала инсанды алгач бир тамчы суудан жаратып, кийин аны төгөрөгү төп келишкен абалга алып келет. Мына ошондон улам, адам баласы өзүнүн каяктан келгендигин, канчалык алсыз экендигин көрүп, билип туруп, аны жараткан Алла Таалага каршы чыгып, Анын буйруктарын аткарбай коюусу кандай гана акылсыздык!

Адамдын жаратылыш этаптары илимде, медицинада эми гана изилденип жаткан болсо, ал

101.Инфитар, 6-8.
102.Абаса, 17-22; Руум, 20; Кыямат, 36-38; Мурсалаат, 20-22; Ясин, 77; Инсан, 2.

нерсемындан 14 кылым мурда түшүрүлгөн Кураны Каримде мындайча баяндалган:[103]

**“Биз инсанды тандалма чоподон жараттык. Андан соң аны тамчы түрүндө бекем орунга жайгаштырдык. Андан соң тамчыдан уюган кан жараттык, уюган кандан бир үзүм (бир чайнам) этти (жасап), бир үзүм эттен сөөк жасадык да, сөөктү эт менен каптадык. Андан соң Биз аны башка бир жаратылышта өстүрдүк. Жаратуучулардын эң мыктысы Алла эң улук! Андан соң силердин өлөөрүңөр анык. Андан соң Кыямат күнүндө тирилтилесиңер.”**[104]

103.1400 жылдан бери так илимдер Курани Каримди тастыктаган ачылыштарды жасап келүүдө. Алла Таала өзүнүн китебин пенделерине кат-сабаты жок пайгамбар аркылуу жөнөткөн. Бул ааламдагы көптөгөн табигый кубулуштар жана окуялар ошол Китепте көрсөтүлгөндөй ишке ашып келүүдө. Ушул убакка чейинки изилдөөлөр жана ачылыштар Кураны Каримде айтылган маалыматтарды жалганга чыгарган эмес. Мына ушунун өзү да Кураны Каримдин вахий аркылуу түшүрүлгөнүн далилдеп турат. Башкача айтканда, Кураны Каримдеги маалыматтар дүйнөлүк илимдердин жол көрсөтүүчүсү. Так илимдер болсо Кураны Каримдеги маалыматтардын чындыгын тастыктап гана турат. Ислам динине душмандыгы болбогон же болбосо маселени туура көз караш менен изилдеген кээ бир батыштын окумуштуулары да азыркы учурдагы айрым ачылыштардын Куран Каримде мындан 1400 жыл мурда эле баяндалганын көрүп, таң калышкан. Кээ бирлери ушундай маалыматтардан таасирленип, дин жолуна да түшүшкөн. Мисалы, эмбриология боюнча француз изилдөөчү профессор Maurice Bucaille Исламды кабыл алган. Буга окшогон мисалдар көп.

104.Муминун, 12-16.

Инсандын жаратылыш этаптары сыяктуу эле анын ар бир дене мүчөсү да кишини тафаккур кылууга үндөп турат. Мисалы, көзүбүз, кулагыбыз, колубуз, бутубуз, мээбиз, жүрөгүбүз, дегеле бүткүл дене мүчөлөрүбүздүн ар бири бизди тафаккур кылууга багыттап турат. Ал мүчөлөр бизге мындай дегенсийт:

– Алла Таала инсандын дене мүчөлөрүн кантип жаратты экен, ошого назар салбайсыңбы? Эт, эттин ичинде нерв системасы жана кан тамырлары орун алган. Булар бири-бири менен айкалышып, белгилүү бир нукта кантип байланышып турат! Башты тоголок кылып жараткан. Кулак, көз, мурун, ооз сыяктуу каналдарды баш сөөкө жайгаштырган. Кол жана буттарды узун кылып жараткан жана алардын учуна бүгүлө турган манжаларды жайгаштырган. Жүрөк, ашказан, боор, көктал, карын, жатын сыяктуу ички органдардын ар бирөөсүн өздөрүнө тиешелүү өзгөчөлүктө жараткан. Булардын ар биринин өзүнүн милдети жана аткара турган кызматтары бар. Жөндөн-жөн жаратылган эмес.

Аталган ар бир мүчөнүн өзүнө жараша өзгөчөлүктөрү бар. Мисалы, көздө бир канча катмар бар жана ар бир катмардын башка-башка өзгөчөлүгү бар. Эгер көз ошол өзгөчөлүктөрдөн

бирөөсүн жоготсо, анда ал көрүү мүмкүнчүлүгүн да жоготот.

## Сөөктөр

Сөөктөрдүн түзүлүшү да өтө таң калыштуу. Алла Таала бир тамчы суудан ушунчалык катуу сөөктү кантип жаратты? Бул сөөктөрдөн кишинин негизги тирөөчтөрү болгон скелетти жаратты. Ал эми скелет сөөктөрүн болсо жайгашкан ордуна жана аткара турган кызматына карап түрдүү формаларга салды. Сөөктөрдүн кээ бири узун болсо кээ бири кыска, кээ бири чоң болсо, кээ бири кичине, кээ бири эндүү болсо, кээ бири энсиз. Алар мына ушундай түрдүү формаларда жаратылган.

Скелет муундар аркылуу кыймылдайт жана бири бирине байланышып турат. Алардын ар бири жайгашкан жери жана аткара турган кызматына карап түрдүү формаларга салынган. Муундарды майлоо системасы да ушунчалык укмуш болгондуктан, азыркы учурдагы технологияда колдонулган үч түрдүү майлоо жолу менен да толук ачыкталган эмес.

Эми ойлонуп көрөлү! Денебиздеги муундардын бирөөсү эле иштебей турган болсо кандай гана кыйынчылык жаралмак. Эгер Алла Таала кишинин денесинде бир эле сөөктү ашыкча кылып

жаратып койгондо, анда ал кыйынчылык жаратып, кишини оорукчан кылып жүдөтмөк. Ошондой эле Алла Таала бир эле сөөктү аз кылып жаратып койсо, анын ордун толуктоо үчүн кандай гана иш-аракеттерди жасамакпыз. Бирок, канчалык аракет кылган менен сөөктүн ордун толуктаган кыйынга турат.

Бир эле колубуздун бармагы иштебей кала турган болсо кандай болмок? Анда бир топ эле иштерди жасай албай калмакпыз. Мына ушуга да ой жүгүртүү керек.

Тиштердин кээ бирлери түз жана жалпак, ал эми кээ бирлери курч болуп, бир нерсени тиштеп кесүүгө жана бөлүүгө ылайыкташтырылган.

Алла Таала сөөктөрдү кыймылдатуу үчүн булчуңдарды жараткан. Булчуңдардын өлчөмү жана формасы сөөктөрдүн аткарган кызматына карап белгиленген. Мисалы, бир эле көздө бир нече булчуң бар. Булардын бирөөсү эле алсыздай турган болсо, анда көз толугу менен ооруга чалдыгат.

Булардын баары көзгө көрүнгөн керемет кубулуштар. Ошондой эле сезүү органдары аркылуу кабылдоо мүмкүн болбогон дагы толгон-токой керемет кубулуштар бар. Мисалы, адамдын кулк-мүнөзү, инсандык сапаттары, жан дүйнөсү сыяктуу руханий өзгөчөлүктөр. Көзгө көрүнбөгөн

мына ушундай руханий өзгөчөлүктөрдүн жаратылышы дагы да таң калыштуу.

Кишинин дене түзүлүшүндөгү ушулар сыяктуу кереметтерди Алла Таала бир тамчы гана сууга жашырып койгон. Адам баласы жакшы тартылган сүрөт көрсө, анын коздугуна жана аны тарткан кишинин өнөрүнө таң калып, суктанары бышык. Оюнда ошол сүрөттү жана сүрөтчүнү өтө жогору баалайт. Чындыгында, сүрөтчү тарткан сүрөтүн жоктон бар кылып жаратпайт. Болгону кагаз, щётка, боёк сыяктуу каражаттар аркылуу көзү менен көргөн же болбосо оюнда бар болгон нерселерди кагазга түшүрөт. Демек, сүрөт тартуу – Алла Таала жараткан ааламдан алган таасирди же болбосо илхамды кайра эле кагазга чагылдыруу.

Демек, биз сүрөтчүнүн таркан сүрөтүнө ушунчалык таң калуу менен карайбыз. Ал эми бир тамчы суудан ушунчалык кереметке бай, теңдешсиз жаратылган инсандын же өзүбүздүн эле дене түзүлүшүбүздү дайыма көрүп туруп эмне үчүн таң калып, суктанбашыбыз керек? Мына ушуга дагы да тереңиреек ой жүгүртүү керек.

## Дене мүчөлөрү

Кулактын түзүлүшү, мурундун пайдалары, тилдин сүйлөөсү, ар бир тамганы өз орду менен

чыгаруусу, оозго тиштердин жайгаштырылуусу жана алардын жайгашкан орундары, үндүн чыгуусу жана ар кимдин үнүнүн башка-башка болуусу, көзү көрбөгөн кишилердин башка бирөөлөрдү үнүнөн таануусу сыяктуу өзгөчөлүктөр, чач, сакал, каш, кирпик, ашказан, боор, бөйрөк, тамыр сыяктуу органдар, деги эле бул органдардын ар бири жөнүндө көп-көп тафаккур кылып, ой толгоо керек. Булар укмуштуудай даанышмандык менен жаратылган, ошондуктан Жаратуучу тарабынан белгиленген система аркылуу бири-бири менен байланышып турат.

Мисалы, бөйрөк кичине эле эттен турат. Бирок, анын тамактагы уулуу заттарды бөлүп чыгарып туруучу кызматы бар. Эгер азыкта уу бар болсо, аны сыртка чыгарат, уу жок болсо кайра организмге берет. Ушундай маанилүү кызматты аткарып жаткан бөйрөктүн акыл-эси барбы? Компьютери же лабораториясы барбы? Бөйрөк ооруса адам канчалык кыйналып, жүдөй тургандыгын баарыбыз билебиз. Азыркы учурдагы чоң-чоң аппараттар да мына ушул салмагы 50 грамм болгон бөйрөктүн аткарган кызматын толук ишке ашыра албайт.

Колубузду карап көрөлү! Бир нерсеге жетип, аны кармап алганга ылайыктуу болуп жаратылган. Ошондой эле ички бөлүгү жумшак болуп

кармаганга ыңгайлуу. Анда беш манжа бар. Ар бир манжада үчтөн муун бар. Төрт манжа бир тарапта жайгашкан, ал эми бешинчи манжа бир тарапта жайгашкан. Бешинчи манжа болгон баш бармак калган төрт манжанын ар бирине кызмат кыла алат. Эгер ушул учурга чейин жашап кеткен бардык инсандар чогулуп келип, ушул манжаларды дагы да ыңгайлуу кылып, башка бир формада жайгаштырууга бел байлашса, аны орундата алышмак эмес.

Денеде керексиз сыяктуу көрүнгөн органдардын бирөөсү – тырмак. Эгер тырмак жок болсо, адам баласы анын жок экендигин бир жери кычышканда түшүнөт. Анан кычышкан жерин тырмай албай калат. Бирөөдөн жардам сурай турган болсо, ал киши да бир канча убакыттан кийин гана кычышкан жерди так таба алат. Кишинин өзүнүн колу оңой эле кычышкан аймакты таап алат. Уктап жатканда кишинин өз колу кычышкан жерин оңой табат эмеспи.

Кол, шапалак жана манжалар аткарган ар бир кыймыл-аракет өтө кылдат инженердик эсепти талап кылат. Заманбап технологиянын жетишкендиктерине карабастан, жасалып жаткан роботтор, алардын мүчөлөрүнүн кыймылын инсандын дене мүчөлөрүнүн кыймылы менен салыштырууга болбойт. Мына ушулар Алла Тааланын инсандын

жаратуудагы чексиз кудуретинин жана илиминин чексиздигин көрсөтүп турат.

Төмөндөгү сөздөр инсандын жаратылышындагы Алла Тааланын кереметтерин өтө сонун баяндаган:

*“Бар болгонум же болбосо жаралганым Жаратуучунун бар экендигине эң сонун далил. Жаратуучу бар экендигин далилдеген дагы башка күчтүүрөөк далилдер бар болсо да, алар бул далилди басып өтө албайт. Себеби, Жаратуучунун бар экендигине инсандын жаратылышы– эң чоң далил.”*

## Алла Тааланын ырайымы жана мээрими

Бала эки жаштан өткөндөн кийин гана анын тиштери толук чыгып бүтөт. Себеби, эки жашка чейин бөбөктүн негизги азыгы эненин сүтү болуп эсептелет. Ошондуктан, бул убакта анын тишке өтө деле муктаждыгы жок. Качан гана эки жашка чыгып, башка тамактар менен да азыктана турган убагы келгенде тиштери да калыптанып бүтөт. Тескерисинче, туулгандан баштап эле тиштер чыга баштаса, анда эмизген эне үчүн кыйла азап болмок. Бул да Алла Тааланын ырайымдуу жана мээримдүү зат экендигин айгинелеп турат.

Бала чоңойгон сайын эне сүтү жетишсиз болуп, кошумча тамактанууга өтөт. Ал эми кошумча тамактарды чайнап, жутуш керек болот. Ушундай убакка келгенде баланын тиштери толук калыптанат. Башкача айтканда, тиштер муктаждык болгон учурда гана чыгат. Өз убагындан мурда чыга турган болсо сүт эмүүгө тоскоол болмок. Алла Тааланын жумшак болгон мүлк этинен, сөөктөн турган катуу тиштерди чыгаруусу жана ал тиштерди муктаждыкка жараша өз учуру келгенде чыгаруусу –таң каларлык нерсе.

Ошол эле учурда, Алла Таала ата-энеге баланын кылык-жоруктарына чыдай турган боорукердик сезимин ыроологон. Эгер ата энеге мындай сезим берилбегенде балдардын кылык-жоруктарына, ызы-чууларына эч ким чыдамак эмес!

Инсандын дене түзүлүшү Алланын улуулугун айгинелеп, кайра эле инсандын өзүн тафаккур кылууга үндөп турат. Бирок, буга кайдыгер караган адам баласы дайыма напсинин каалоолору менен гана алек. Ал эми мындай кайдыгер жашоонун жаныбарлардын жашоосунан айырмасы деле жок. Инсанды жаныбарлардан айырмалап турган жана макулуктардын эң ардактуусу, урматтуусу кылган бир канча өзгөчөлүк бар. Инсан асмандагы жана жердеги кубулуштардан сабак, ибарат алат. Ааламдын, инсандын жаратылышындагы чеберчи-

ликтер жөнүндө ой жүгүртүү аркылуу Жаратканды тааныйт. Пенде чындап Жаратканды тааный турган болсо, анда анын даражасы периштелердин даражасына чейин жетет. Балким, алардан да жогору даражага көтөрүлөт. Акыретте пайгамбарлар жана чынчылдарга жакын болот. Албетте, мындай бактылуулук жаныбарлардан да төмөн абалда болгон же болбосо жаныбарлар сыяктуу жашап өткөн кишилерге насип болбойт.[105]

## Инсандын жүзү жана бармак издери

Күндөрдүн биринде бир киши **Азирети Умарга** мындай дейт:

– Бул шахмат оюну өтө таң калыштуу. Узун-туурасы бир аршын[106] болгон тактанын үстүндө миллиондон ашык оюн ойнолот, ошентсе да ал оюндардын эч бири башка бир оюнга окшобойт. Бир ойнолгон оюн кайра кайталанбайт!

Азирети Умар ага мындай деп жооп берет:

– Мындан да таң калыштуу болгон башка бир нерсе бар. Мисалы, инсандын бет түзүлүшүнүн узун-туурасы бир карыштай эле болот. Ушул жүздөгү каш, көз, мурун, ооз сыяктуу органдар-

105.Имам Газзали, Ихйа, VI/58-62.
106.Өлчөө бирдиги, колдун учунан баштап желкеге чейинки аралыкты камтыйт.

дын орду эч качан алмашпайт, өзгөрбөйт. Ошого карабастан, чыгыш менен батышта, деги эле дүйнө жүзүндө бири-бирине окшош болгон эки кишини көрө албайсың. Ушунчалык кичинекей эле аймакта бири-бирине окшошпогон айырмачылыктарды жараткан Алла Таала кандай гана кудуреттүү, кандай гана улуу зат![107]

Бул нерсе төмөндөгү ыр саптарында мындайча баяндалган:

*Бул жүздү (бетти) тарткан сүрөтчү ким?*

*Өзүн күзгүдөн көрүп ойлонбойбу аны эч ким?*

(Нежип Фазыл)

Адамдын бармак издеринде да укмуштуудай кереметтер бар. Бүгүнкү күндө инсандын бармак издери пароль катары колдонулуп жатат. Бармак изи менен ачылган ноутбук жана эшиктерди көрүүгө болот. Ар бир кишинин бармак изи ар башка. Жада калса, бир эле кишинин бармактары да бир бирине окшобойт.

Бармак издеринин ар түрдүү экендиги 19-кылымдын аяк чендеринде гана изилденип чыккан жана ошондон баштап кишинин каттоо номуру же болбосо өздүк маалыматы катары колдонула баштаган. Ошол эле учурда “дактилоскопия” деген

107.Раази, Тафсир, IV/179-180.

бармак издери менен байланышкан илим да пайда болгон.

Алла Таала мындан 1400 жыл мурда түшүргөн китебинде инсандын жаратылышындагы мындай өзгөчөлүктөргө ишарат кылган. Кыямат күнү инсандарды кайра тирилткен учурда алардын манжаларынын учтарын да мурдагысындай абалда жаратаары жөнүндө кабар берилген. Бул маселе Куран аяттарында мындайча баяндалган:

**“Инсан Биз анын сөөктөрүн чогулта албайт деп ойлойбу?! Ооба (чындыгында), Биз анын манжаларынын учунан бери өз калыбына келтирүүгө Кудуреттүүбүз.”**[108]

Жогоруда да айтылгандай эле Кураны Карим дайыма алдыда жүрөт, ал эми так илимдер аны тастыктап, арттан келет.

Бармактар сыяктуу эле кишилердин көздөрү да бири бирине окшошпойт. Паролдун ордуна ээсинин көзү менен ачылган аппараттар, приборлор, компютерлер жана эшиктер барган сайын көбөйүп баратат.

1 $cm^2$ өлчөмүндө да болбогон кичинекей бир жерде канчалаган айырмачылыктарды жараткан Алла Таала кандай гана кудуретке ээ.

108.Кыямат, 3-4.

## Гендеги керемет

Генетика илиминде инсандардын ар бирине тиешелүү болгон дагы бир өзгөчөлүк же болбосо пароль бар экендиги тастыкталган. Гендер көлөмү жагынан өтө майда болушат. Жер жүзүндөгү бардык жандуулардын гендерин топтосо бир оймокту да толтура алышпайт.

Микроскоп менен да көрүүгө мүмкүн болбогон бул гендер жандуу клеткаларда жайгашкан жана бардык инсандардын, жаныбарлардын жана өсүмдүктөрдүн ар бирине тиешелүү болгон өзгөчөлүктөрүн берип турат. Кичинекей оймоктун ичине дүйнөдөгү алты миллиарддан ашык инсандын ар биринин өзгөчөлүктөрү кантип батат деген ой келиши мүмкүн. Бирок изилдөөлөр бул нерсенин акыйкат экендигин далилдеп турат.

Демек, бул маалымат туура боло турган болсо, анда ушунчалык кичинекей болгон ген сан жеткис жандыктын өзгөчөлүктөрүн кантип ичине камтып турат? Кантип ушунчалык кичинекей аймакта жаныбарлардын, инсандардын бардык өзгөчөлүктөрү сакталып турат?

Микроскоп менен да көрүүгө мүмкүн болбогон бир гана гендин ичинде бир канча миллион атом жайгашкан. Мына ошолор жер бетиндеги бүтүн жашоону башкарып турат. Бул кубулуш чексиз даанышмандык жана кудурет ээси болгон

Жаратуучунун гана колунан келе турган нерсе. Муну башка эч бир теория менен ачыктоого мүмкүн эмес.[109]

Алла Таала бул акыйкатка мындайча ишарат кылган:

"Кыямат Күнү: **"Мындан кабарыбыз жок болгон" – деп айтпооңор үчүн Эгең Адамдын перзенттеринин жонунан (белинен) өздөрүнүн урук-тукумун чыгарып, анан: "Мен силердин Эгеңер эмесминби?" (–деди). Алар: "Ооба, Сен биздин Эгебиз экениңе күбөлүк бердик" – дешти. Же: "Мурунку ата-бабабыз (Аллага) шерик тутушкан, биз да алардын урпагыбыз. Бузукулардын жасаган жамандыгын себеп кылып бизди жок кыласыңбы?" (– деп айтпашыңар үчүн)."**[110]

Мындай ачылыштар ушунча убакыттан бери билинбей жүрүп эми гана ачыкка чыгып жаткан учуру. Бирок, Алла Тааланын мындай кереметтүү сырларын аңдап түшүнүүгө инсан акылы алсыздык кылууда. Ошондуктан 19-кылымда жашап өткөн **Зия Паша** мындай деген:

*Субхаана ман тахаййара фии сунихил укуул*

*Субхаана ман би кудретихи йажизул фухуул.*

109.İlim-Ahlak-İman, der. M. Rahmi Balaban, 189-190.
110.Арааф, 172.

*“Жаратылыштагы чексиз чеберчилиги аркылуу кишини таң калтырган жана кудурети менен улуу аалымдарды да чарасыз абалга салган Алла Тааланы улуктаймын.”*

## Дене фабиркасын иштетип турган ким?

Адам баласы ааламдагы бардык макулуктардын Алла Таалага муктаж экендигин дайыма сезип, билип туруусу керек. Эч болбоду дегенде төмөнкүлөрдү унутпашы керек:

Денебиздеги болуп жаткан биологиялык кубулуштардын бирөөсүн да өзүбүз башкара албайбыз. Эч бир кубулуш биздин каалообуз менен ишке ашпайт. Мисалы, жүрөктүн согуусун, дем алуу процессин, органдар менен клеткалар жана клеткалардагы кубулуштарды, бул органдардын бири-бири менен болгон байланыштарын айтсак болот. Кишинин денесиндеги укмуштуудай кубулуштар бири-бирине төп келишип, илахий программанын негизинде ишке ашат. Мисалы бир кыртыш клеткаларынын ичинде жүздөгөн биохимиялык реакциялар болот. Эгерде мындай кубулуштарды башкаруу укугу бир күндүгүнө эле адамга бериле турган болсо, бир нече мүнөт өтпөй эле ага канчалаган зыян келтирер эле.[111]

111. Şakir Kocabaş, Kuranda Yaratılış, 115.

Бир тарапта салмагы он тоннадай болгон пилди он жаштагы бала башкарып жүрсө, башка бир тарапта көзгө көрүнбөгөн вирус бир кишини жерге сулатып койгонун көрүп жүрөбүз. Албетте, бул нерсе инсандын алсыздыгын көрсөтүп турат. Демек, инсан эч качан Алла Таала берген күчкө манчыркап, текебердик кылып ага берилген кудуреттин чыныгы ээсин унутпашы керек. Дайыма шүгүр кылып, Кудайдын кудуретинин алдында өтө эле алсыз экендигин сезип, Ага моюн сунуу керек.

Жыйынтыктай турган болсок, инсандын денесинде Алланын улуулугун айгинелеп турган чексиз илахий кудурет жана хикматтар бар. Биз алардын бир канчасын гана мисал катары айтып өттүк. Эгерде инсан жөнүндө тереңирээк тафаккур кылына турган болсо, анда Алла тарабынан берилген дагы көптөгөн сырлар ачыкка чыкмак. Башкача айтканда, инсандын ар бир кичинекей бөлүкчөсү бир китепке сыя турганчалык маалыматты камтып турат.

## Инсан эмне үчүн жаратылды?

Алла Таала инсанды башка жандуулардан айырмалап, аны эң ардактуу, эң урматтуу кылып жаратты. Ошондой эле инсанга башка жандыктарга берилбеген өзгөчөлүктөр жана жакшылыктарды

ыроолоду. Эми, төмөндөгүдөй суроолор туулат: Инсан эмнеге жаратылды? Алла Таала пендесинен эмнелерди күтөт? Инсандын кандай жоопкерчиликтери бар?

Алла Таала Кураны Каримде мындай деген:

**“Биз силерди жөн эле (ойноп) жаратып, силер Бизге кайра кайтпайбыз”, – деп ойлодуңарбы?.”**[112]**“Мен жин жана адамдарды Өзүмө сыйынуулары үчүн гана жараттым.”**[113]

Инсан денесиндеги ар бир клетка үчүн Жаратканга шүгүр кылуусу зарыл. Албетте, бул шүгүр кылуу Алла Таалага ибадат кылуу, садага берүү, акыйкат жана адилеттүүлүктү жайылтуу жана кедей-кембагалдарга жардам берүү аркылуу ишке ашырылат. Анткени, алгандын бергени бар дегендей, Жараткан берген ар бир ырыскы үчүн шүгүр кылуу керек.

**Азирети Пайгамбар** (саллаллаху алейхи ва саллам) бир хадисинде мындай деген:

“*Адам баласы денесиндеги ар бир муунуна багыштап күндө бирден садага берүүсү абзел. Улоосуна минип жаткан кишиге жардам берүү же болбосо жүгүн улоосуна жүктөп жаткан кишиге жардам берүү, жакшы сөз айтуу, мечитке барган*

112.Муминуун, 115.
113.Зарыат, 56.

*ар бир кадам, барар жерин таппай жүргөн кишиге жол көрсөтүү сыяктуу иш-аракеттер садага болуп эсептелет.*"[114]

*"Инсан ар бир мууну жана сөөгү үчүн садага берүүсү керек. Алла Таалага айтылган ар бир тасбих,[115] тахмид,[116] тахлил,[117] такбир,[118] жакшылыкка чакырып жамандыктан кайтаруу, чашке убактысында эки ирекет напил намаз окуу сыяктуу амалдар садага болуп саналат.*"[119]

Башка хадистерде жогорудагыларга кошумча катары "*эки киши араздашса, аларга адилеттүүлүк менен өкүм чыгаруу*" жана "*жолдогу зыяндуу нерселерди алып коюу*" сыяктуу иштер да садага экендиги айтылып өткөн.[120]

Демек, бул жашоодо Алла Таалага татыктуу пенде болууга аракет кылуу, ибадат жана жакшылык иштерди аткаруу менен акырет жашоосуна даярдык көрүү – эң маанилүү жана эң туура чечим.

114. Бухари, Жихад, 72; Муслим, Зекет, 56.
115. "Субхааналлах" деп айтуу.
116. "Алхамду лиллах" деп айтуу.
117. "Лаа илааха иллаллах" деп айтуу.
118. "Аллаху акбар" деп айтуу.
119. Муслим, Мусаафирин, 84, Зекет, 56; Бухари, Сулх, 11, Жихад, 72, 128.
120. Бухари, Сулх, 11; Жихад, 72, 128; Муслим, Зекет, 56.

## Өлүмдүн сырын чечүү

**Мухаммад бин Каб ал-Курази** мындай деген:

“Күндөрдүн биринде Мадина шаарында **Умар бин Абдулазиз** менен жолугушуп калдым. Ошол мезгилдерде Умар бин Абдулазиз жаш, келишимдүү жана жашоо шарты жакшы киши болчу. Кийинчерээк халифа болуп шайлангандан кийин аны зыярат кылдым. Уруксат алып ичкери кирдим. Бирок Умар бин Абдулазизди көрүп аябай таң калдым. Ошол таңыркаган көздөр менен анын үстү-башын бир сыйра карап чыктым. Муну байкап калган халифа:

– Эй, Мухаммед! Эмнеге таң калып карап жатасың? - деп сурап калды. Мен:

– Эй, момундардын амири! Жүзүңүз кубарып, арыктап кетиптирсиз. Чачтарыңыз түшүптүр, түшпөгөнү агарып кетиптир. Сизди мындай абалда көрүп өзүмдү кармана албадым, - дедим. Ошондо Умар бин Абдулазиз мага карап мындай деди:

– Эй, Мухаммед, мени кабырга койгондон кийин көрсөң, балким мындан да таңыркамаксың го?! Курт-кумурскалар көзүмдү чукушканын, көздөрүм жаагыма карап агып турганын, оозумурдум канап, ириңдеген абалымды көрсөң, мени эч качан тааныпбай, таңыркап эле калмаксың.

Эми буларды коюп, андан көрө мага Ибни Аббас Азирети Пайгамбардан (саллаллаху алейхи ва саллам) риваят кылган хадисти дагы бир жолу айтып берчи...”[121]

Инсан баарынан мурда “акыркы демим кандай болот?”, “кабырда кандай абалга туш болом?”, “аркы дүйнөдөгү жашоомдо кандай баскычтарды басып өтөт экенмин?”деген суроолорго жооп издеп, дайыма тафаккур кылуусу абзел. Себеби, эч бир инсан бул суроолордун жообун алдын ала биле албайт. Бешиктен баштап кабырга чейинки жашоонун сыры эмнеде? Бул дүйнөгө жаралып, андан кийин акырет жашоосуна көчүүнүн кандай хикматы бар? Инсан мына ушундай суроолордун жообун таап, акырет жашоосунда бактылуу болуу үчүн өмүр бою аракет кылууга милдеттүү.

Адам баласы эң алгач бул дүйнөнүн убактылуу экендиги жөнүндө тафаккур кылуусу керек. Бул абалды Алла Таала Кураны Каримде мындайча баяндаган:

**“Анын үстүндөгүнүн баары жок болот.”**[122]

Ар бир жандуу белгиленген убакытта өз жашоосун токтотот. Бирок, ошол белгиленген уба-

121.Хаким, IV, 300/7706.
122.Рахман, 26.

кыттын кайсы күн экендигин эч ким билбейт. Алла Таала мындай деген:

**“Өлүм мастыгы чындап келет! Өлүм бул – сен андан качкан нерсе. Сурнай тартылып, убада кылынган күн келип жетет.”**[123]

Бардык инсандар бул дүйнөгө бир эле эшиктен киришет. Башкача айтканда, эне жатынынан келишет. Напси жана шайтандар менен коштолгон кыйын, даңгыр жолдуу жашоону жашап өткөндөн кийин мазар эшиги аркылуу түбөлүктүү болгон акырет жашоосуна өтүшөт.

Мына, бул дүйнө эки тарабында эки эшиги болгон конок бөлмө сыяктуу. Азирети Адам пайгамбардан баштап азыркы күнгө чейин канчалаган инсандар бул конок үйгө кирип чыгышты. Ошол чыгып кеткен инсандар азыр кайда жүрүшөт? Белгилүү бир убакыт өткөндөн кийин биз кайда барабыз? Белгисиз! Бирок биз билген бир гана чындык бар. Канчалаган заалымдар жана зулум көргөндөр, канчалаган такыба кишилер жана канчалаган күнөөкөр кишилер бул дүйнөдөн өтүп кетишти. Алардын баары тең кабырларында кыяматты күтүп жатышат.

Ойлонуп көрсөк, биз басып жүргөн жердин астында ушул күнгө чейин жашап өткөн миллион-

123.Каф, 19-20.

догон инсандардын сөөктөрү жатат. Бири-биринин үстүнө тизилген миллиондогон көлөкө сыяктуу. Эртең эле биз дагы бул дүйнөдө кылган амалдарыбыз менен чогуу ошол өткөндөрдүн жанына кетебиз. Андан соң түбөлүктүү жашоого карай жол уланат. Андай болсо ушул жерде бираз ойлонуп көрөлү, кыска жашоону же болбосо кыска өмүрдү кантип түбөлүк жашоо менен алмаштырууга болот?

Куран аятында Алла Таала:

**“Алар аны көргөн күнү кечке жуук, же эрте менен (бираз) турган сыяктанышат”**[124] деген сөздөр аркылуу бул дүйнөлүк жашоонун акырет жашоосуна салыштырмалуу өтө эле кыска экендигин айгинелеп турат.

Бир акын жашоонун ушунчалык кыска экендигин төмөнкү ыр саптарында айтып өткөн:

*Наздуу болгон бул жашообуз,*

*Бир көз жумуп ачкандай.*

*Өттү, кетти. Биз аны сезбедик,*

*Куш конуп, кайра учкандай.*

(Ашык Паша)

124.Наазиат, 46.

Демек, ушунчалык кыска өмүрдү эч өлбөй тургандай пайдалануудан өткөн акмактык болбосо керек?

## Өлүмдү эстөө (Тафаккуру мавт)

**Азирети Пайгамбар** (саллаллаху алейхи ва саллам) үммөтүнүн бул дүйнө менен алектенип жүрүп акыретти унутуп коюусун жактырган эмес.[125] Ал мындай деген: "*Түбөлүктүү болгон акырет жашоосуна ишенип туруп, бирок бул дүйнөдө түбөлүк кала тургандай жан үрөгөн кишилерге таң калса болот!*"[126]

Эгер инсан бул дүйнөдөн өтөрүн, жасаган бардык жакшы жана жаман амалдары менен кабырда жалгыз каларын, кылган ар бир амалына сооп жана жаза берилерин билсе жана ал жөнүндө ойлоно турган болсо, анда күнөөлөрдөн алыстап, жакшы амалдарды көбүрөөк аткарганга аракет кылмак. Өлүмдү эстеген инсан бул дүйнөдөгү жашоосун жакшылап тартипке салат. Бул тартип анын акырет жашоосун да коздоп, бейишке кирүүсүнө себепчи болот.

Бир хадисте "*Өлүмдү көп-көп эстегиле! Себеби, өлүмдү эстеген киши күнөө иштер менен*

125.Тирмизи, Зухд, 4; Насаи, Жанаиз, 3.
126.Кудаи, Шихабул ахбар, 383.

*алектенүүдөн алыс болот жана бул дүйнөдөгү жашоого караганда акырет жашоосуна көбүрөөк маани берет. Эгерде бай кишилер өлүмдү көп эстей турган болсо, бул нерсе аны байлыгынын кесепеттеринен коргойт. Ал эми кембагал, колунда жок кишилер көп-көп тафаккур кыла турган болсо, бул абал ал кишилердин дүйнөлүк жашоосунда да бактылуу болуусуна шарт түзөт*"[127] деп баяндалган.

Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) тафаккур кылууга үндөгөн башка бир хадисинде да мындай деген:

"*Мен силердин кабырларды зыярат кылууңарга тыюу салган болчумун. Мындан кийин ага уруксат беремин. Себеби, кабырларды зыярат кылуу кишиге акырет жашоону эстетип турат.*"[128]

"*Өлүмдү жана өлгөндөн кийин дене менен сөөктөрдүн чирий тургандыгын эстегиле! Акырет жашоону эстеген киши бул дүйнөдөгү шаан-шөкөттөрдөн узак болот.*"[129]

"*Өлүмдү көп-көп эстеген кишини Алла Таала жакшы көрөт.*"[130]

---

127.Суйути, Жаамиус-сагиир, I/47.
128.Тирмизи, Жанаиз, 60; Муслим, Жанаиз, 106.
129.Тирмизи, Кыямат, 24
130.Хайсами, X/235.

Күндөрдүн биринде бир сахаба Азирети Пайгамбарга келип:

– **Момун-мусулмандардын эң акылдуусу ким? -** деп сурап калат. Азирети Пайгамбар:

– *Чыныгы акылдуулар – өлүмдү эң көп эстегендер жана акырет жашоосу үчүн аракет кылган кишилер*, - деп жооп берген.[131]

***Сахабалардын өлүмдү эстөөсү***

Азирети Абу Бакр бир күнү кутпада сүйлөп атып мындай деген:

“Бардык инсандардын көңүлүн бурган сулуу чырайлар кана! Жаштыгына, күч кубатына ишенген келишимдүү жигиттер каякта жүрөт! Чоң-чоң шаар куруп, айланасын чеп менен тоскон күчтүү өкүмдарлар кана! Согуш майданынын арстандары болгон, жеңилүү эмне экендигин билбеген баатырлар кана! Убакыт, булардын баарын тең чиритип жок кылды. Булардын баары караңгы кабырларга көмүлүп, жерге сиңип кетишти. Шашылгыла! Шашылгыла! Кеч болуп кала электе жакшылап ойлонуп, акырет үчүн даярдангыла! Өзүнөрдү куткаргыла!”[132]

131.Ибни Маажа, Зухд, 31.
132.Ибнул Жавзи, Заммул хаваа, 668; Надратун нааим, III/960.

**Азирети Айша** мындай деген:

“Күндөрдүн биринде акырет жөнүндө ойлонуп отуруп ыйладым. Менин ыйлаганымды көргөн Алланын Элчиси:

– *Эмнеге ыйлайсың, Айша*?-деп сурап калды. Мен:

– Тозок жөнүндө ойлонуп, ыйлап жатам,- дедим да -Сиз кыямат күнүндө үй-бүлөңүздү эстейсизби?-деп сурадым. Ошондо Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) мындай деди:

– *Кыяматта үч учур болот. Бул убакта эч бир жан өзүнөн башка бирөөнү эстөөгө мүмкүнчүлүгү болбойт:*

*Биринчиси, амалдар таразада тартылып бүтүп, жыйынтык чыкканга чейин инсан өзүнөн башка эч кимди ойлогонго мүмкүнчүлүгү болбойт.*

*Экинчиси, аятта “Мына, кимдин китеби оң колуна берилсе, ал: «**Мына, менин китебимди окугула**!», – деп айтат”[133] деп баяндалган. Инсан ошол амал дептеринин кайсы тарабынан бериле тургандыгын билгенге чейин өзүнөн башка эч кимди ойлой албайт.*

133.Хаакка, 19.

*Үчүнчүсү, тозоктун үстүнө сырат көпүрөсү*[134] *курулат. Көпүрөнүн эки тарабында көптөгөн кайырмак жана катуу тикенектер бар. Ушул кайырмактар менен макулуктар кармалат да тозоко ыргытылат. Инсан ушул кайырмака илинбей тургандыгын билгенге чейин өзүндөн башка эч кимди ойлой албайт.*"[135]

**Азирети Усайд бин Худайр** алдыңкы сахабалардын катарына кирет. Ал төмөндөгү сөзүн көп кайталай берчү экен:

"Эгер ушул үч нерсени дайыма аткара алсам, анда эч күмөнсүз бейиштик инсандардан болмокмун. Биринчиси, дайыма Куран окуп жаткан же болбосо Куран угуп жаткан учурдагы руханий абалымды коргой алсам. Экинчиси, Азирети Пайгамбардын сухбатын угуп отурган учурдагы руханий абалымды дайыма коргой алсам. Үчүнчүсү, бир жаназага катышып жаткан учурдагы руханий абалымды коргой алсам. Ооба, дайыма жаназага катышсам өзүмө өзүм "Сен өлгөндө кандай абалда болосуң? Сага эмне кылышат болду экен? Сени кайсы тарапка жөнөтүшөр экен?" деген суроолорду берип, көп ойлоном."[136]

134.Тозоктун үстүндөгү көпүрө.
135.Хааким, IV/622.
136.Ахмад, IV/351; Хааким, III, 326/5260.

## Өлүмдү эстөөнүн пайдалары

**“Өлүмдүн акыйкат экендиги – инсандарга жетишерлик насаат боло алат”**[137] деген хадистин маанисинде да айтылып өткөндөй, тафаккур кылган кишилер өлүмдөн өтө көп пайдалуу сабактарды алышат. Колдун кири болгон байлык, бийлик сыяктуу бул дүйнөлүк кызыкчылыктарды ашыкча жакшы көрүү жана аларды жүрөктүн түпкүрүнө жайгаштыруу руханий оорулардын башталышы болуп саналат. Кызгануу, текебердик, эл көрсүн үчүн иш жасоо жана напсинин каалоолорун орундатуу сыяктуу мүнөздөргө ээ болуу – дүйнөнү ашыкча жакшы көрүүнүн натыйжасы. Мына ушуга окшогон руханий оорулардан кутулуунун эң оңой жолу же болбосо бул оорулардын эң пайдалуу дарысы – өлүмдү, кабырды жана акыретти эстөө.

Тасаввуфтун негизги максаты да инсан напсисин ушул сыяктуу руханий оорулардан арылтуу жана кишинин жүрөгүнөн дүнүйөгө болгон чексиз сүйүүнү чыгаруу. Ошондуктан, айрым тарыйкаттарда напсини тарбиялоо ыкмаларынын бири өлүмдү эстөө деп саналат. Муриддин[138] күнүмдүк зикирлеринин катарында 5-10 мүнөттөй өлүмдү эстөө да бар экенин белгилей кетүү керек.

137.Хайсами, Мажмауз завааид, X/308.
138.Мурид – муршиддин (шейх) окуучусу.

Осмон халифалыгынын доорунда мазарлар шаар ичинде, жол четтеринде жана мечиттердин айланасында болгон. Бул – инсандарга өлүмдү эстетип туруу үчүн атайын жасалган нерсе. Мындай абалды көргөн Батыштык бир зыяратчы:

**“Түрктөр өлүктөрү менен бирге жашайт”** деп айткан экен.

Албетте, өлүмдү эстеп, напсинин каалоолоруна баш ийбей, акырет жашоосуна даярданган киши, акыркы сапарына өкүнүч менен кетпейт. Алла Таала өлүм учурунда инсанда өкүнүч боло турганын мындайча баяндаган:

**“Биз силерге берген ырыскылардан силердин бириңерге өлүм келгенге чейин сарптап калгыла! Ошондо ал: “Эгем, эгер менин өмүрүмдү бир аз узартсаң мен кайрымдуулук иштерди көп кылып, жакшылардан болор элем”,-дейт.”**[139] Мына ушундай өкүнүчкө кабылып калбоо үчүн эртерээк ойгонуп, акырет жашоосуна даярдануу абзел.

Күндөрдүн биринде **Хасан Басри (радиаллаху анх)** жаназа намазына катышып калат. Сөөк көмүлгөндөн кийин жанында турган кишиге карап мындай дейт:

139.Мунафикуун, 10.

– Кандай дейсиз? Ушул киши кайра жарык дүйнөгө келип, жакшы иштерди жасап, көп-көп зикир кылып, күнөөлөрүнүн кечирилүүсү үчүн Алла Таалага көп көп истигфар айтып, кечирим суроону эңсеп жатты болду бекен? Тиги киши да:

– Ооба, ойлонуп жатса керек, - деп жооп берет. Ошондо Хасан Басри (радиаллаху анх) мындай деген экен:

– Анда неге биз азыр ал кишидей ойлоно албайбыз? (Же болбосо ал кишидей ойлонуш үчүн сөзсүз өлүш керекпи?)[140]

## Үрөй учурган өлүмгө даярдануу

**Хасан Басри** (радиаллаху анх) мындай деген: "Эки түн жана эки күн бар. Ушул убакка чейин эч бир макулук аларды көргөн эмес жана алар жөнүндө эч нерсе уккан эмес.

Ал эки түндүн биринчиси – кабырда жалгыз калган биринчи түн. Себеби, аны буга чейин эч ким көргөн эмес.

Экинчиси – кыяматка чейинки эң акыркы түн. Себеби, бул түндөн кийин түнү болбогон узун күн башталат.

140.Ибнул Жавзии, ал-Хасанул Басрии.

Ал эми үрөй учурган эки күндүн биринчиси – Алла Таала тарабынан бир кабарчы келип, сенин бейишке же тозокко кирериңди кабар берген күн.

Экинчиси болсо, амал дептеринин оң тарабынан же сол тарабынан берилип, андан кийин Алла Тааланын алдына чыга турган күн."[141]

Инсан үчүн эң оор, эң коркунучтуу сыноо – өлүм. Ал эми андан да коркунучтуусу – өлүмдү капарга албастан Алла Таала ыраазы болгон иштерди кыла албай, арман менен бул дүйнөдөн өтүп кетүү. Акылдуу адам мына ушулардын баарын эстеп, өлүм келе электен мурда өлүмгө даярданып, жаман иштерден жана адепсиздиктерден өзүн алыс кармайт.

**Шейх Саади** мындай деген:

"*Эй, тууганым, баары бир топурак болосуң! Ошондуктан топурак боло электен мурда топурактай жөнөкөй момун бол.*"

**Азирети Умар (радиаллаху анх)** мындай деген:

"*Суракка алынардан мурда өзүңөрдү өзүңөр суракка алгыла. Алла Тааланын алдына чыга турган улуу күнгө даярдангыла! Бул дүйнөдө өз напси-*

141. Ибнул Жавзии, аз-Захрул фаатих, 25; Абул Фараж Абдуррахман, Ахваалул кубуур, 154.

*син суракка алган кишинин кыяматтагы сурагы жеңил болот*."[142]

Денебиз кабырга көмүлгөндөн кийин бала-чакабыз жана мал-дүнүйөбүздүн баары тең артта калат. Бир гана кылган амалдарыбыз менен бирге топурактын кучагына көмүлөбүз. Кепиндерибиз менен бирге денебиз да топуракка айланат.

**Имам Газзали** мындай деген:

"Адам кайтыш болгондо үч түрдүү мүнөз аны менен бирге кетет:

**1. Жүрөктүн тазалыгы.** Башкача айтканда, жүрөктүн бул дүйнөлүк кирлерден аруу болушу. Алла Таала Кураны Каримду мындай деген:

قَدْ اَفْلَحَ مَنْ زَكّٰيهَا

"**Кимде-ким аны тазаласа, ал ийгилике жетишет**."[143]

2. **Алланы зикир кылуу аркылуу жүрөктүн жумшаруусу.** Алла Таала мындай деген:

142.Тирмизии, Кыямат, 25/2459.
143.Шамс, 9.

اَلَا بِذِكْرِ اللّٰهِ تَطْمَئِنُّ الْقُلُوبُ

“**Ыймандуулар – Алланы эскергенде жүрөгүндө тынчтык орногондор. Демек, Алланы эскергенде жүрөктөр тынчтык табат**.”[144]

**3. Алла Таалага болгон махабат.**

غفوررحيم قُلْ اِنْ كُنْتُمْ تُحِبُّونَ اللّٰهَ فَاتَّبِعُوني
يُحْبِبْكُمُاللّٰهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَاللّٰهُ

“**Анан дагы айт: “Эгер силер Алланы сүйсөңөр, анда мени ээрчигиле. Ошондо Алла силерди сүйөт жана күнөөңөрдү кечирет”. Алла – Кечиримдүү, Боорукер!”**[145]

Жүрөктү тазалоонун бир гана жолу бар. Ал – Алланы жүрөк менен таануу. Инсан Алланы жүрөк менен таануу же марифатуллахка ээ болуу үчүн дайыма зикир жана тафаккур менен алек болуусу керек. Мына ушул үч сыпат инсанды акырет азабындан куткарат.”[146]

Эртеңи (акырети) үчүн бүгүнтөн даярдык көрө баштаган кишинин акыреттеги абалы оңолуп,

144.Рад, 28.
145.Аали Имран, 31.
146.Руухул баян, XI/274.

өлүмдөн коркпой калат. **Бишр бин Хаарис** мындай деген:

"Кабыр – Алла Таалага моюн сунуп, ага ибадат кылган кишилер үчүн кандай гана сонун жер."[147]

Мавлана да мындай деген:

"*Уулум, инсан кандай жашаса, ошондой өлөт. Инсан өлүм аркылуу гана Алла Таалага барат. Бул нерсени билбеген инсандар өлүмдөн коркушат, өлүмгө душман болушат. Алар өлүмгө канчалык душман болсо, өлүм да аларга ошончолук душман болуп көрүнөт. Өлүм менен дос болгон кишилерге өлүм да дос сыяктуу мамиле жасайт.*

*Эй, өлүмдөн коркуп жашаган жан! Эгер чындыкты изилдеп көрө турган болсоң, сен өлүмдөн эмес өзүңдөн коркосуң.*

*Өлүм деген күзгүнү карай турган болсоң, ал күзгүдөгү көрүнгөн сөлөкөт өлүмдүн сөлөкөтү эмес, сенин коркунучтуу сөлөкөтүң. Сенин рухуң бир дарак сымал. Ал эми өлүм ошол дарактын жалбырактары. Ар бир жалбырак ошол эле дарактын бир бөлүгү...*"

147.Надратун Наим, III/963; Абул Фараж Абдуррахман, Ахваалул кубуур, 155.

Демек, өлүмүбүз жана кыяматка чейинки жашай турган кабырдагы жашообуз бул дүйнөдөгү жашообузга жана амалдарыбызга жараша болот.

Ошондуктан, Алла Таала бир нече аятта бул дүйнө жана акырет жашоосу туурасында кабар берген. Бул дүйнө убактылуу болгондуктан Алла Таала пенделеринин алдамчылык сыяктуу жаман сапаттардан алыс болуусун каалайт. Ошол эле учурда акырет жашоосунун түбөлүк экендигин жана күн өткөн сайын бизге карай жакындап келе жатканын эске салып, ал күнгө даярдануубузду талап кылууда.

Ушул себептен улам, адам баласы өлүм периштеси келип, эшигин каккылай электен мурда кылган күнөөлөрү үчүн чын жүрөктөн тообо кылуусу зарыл. Эгер ибадат жана итаатында кемчиликтер бар болсо, аларды толуктоо зарыл. Эгер бирөөлөргө зулумдук кылган болсо алардын акысын бир-бирден кайтаруу керек. Тагыраак айтканда, бирөөгө жаман сөз айтып, сөгүп, жалаа жаап, ушактап же шылдыңдаган болсо, колу менен зыян келтирсе же болбосо бирөө жөнүндө жүрөгү менен жаман ойлогон болсо, ошол кишилердин баарынан кечирим сурап, алардын ыраазычылыгын алуусу шарт. Булардын ыраазычылыгын алып, карыздарынан кутулуп, андан кийин гана акыретке карай жол

алуусу абзел. Инсан мына ошого дайым даяр болуусу керек.

Өлүмдөн бейкапар айрым адамдар бул дүйнөдө башкалардын акысын жегендиги үчүн мактанышы мүмкүн. Негизи, мындайлар бактысыздыгын бактылуулук деп эсептеген, адашкан кишилер. Себеби, алар эртең акыретте Алла Тааланын адилеттүү таразасына барганда **“Сен бечара, алсыз адамсың. Эми акыретке келдиң. Бул жерде бирөөдөн кечирим сурап, ыраазычылыгын алуу мүмкүнчүлүгүң жок”** деген сөздү угушат. Мына ошол учурда бул кишилердин кандай гана өкүнүчтүү абалда болоорун эч ким элестете да албайт.

**Абдулмалик бин Марван** аттуу халифа күндөрдүн биринде Шамдын[148] четки айылдарын айланып жүргөн. Бир убакта жолдун четинде кир жууп, аны сыгып, ташка ургулап кургатып жаткан бир кишини көрүп калат. Акыреттеги сурак жөнүндө ойлонуп бараткан халифа жанагы кишини көрөр замат терең үшкүрүнүп:

“Эх мен деле кир жуугуч кызматкер болуп калсам кана! Халифа болуп мынча түйшүк тартып, жоопкерчилик алгандан көрө маңдай терим менен күндүмдүк оокатымды таап жеп жүрсөм кандай жакшы болмок”[149] деген экен.

148.Азыркы Сирия жана ага жакын аймактар.
149.Имам Газзали, Ихйа, VI/114.

Анын сыңырандай, өлүмдүн кандай гана үрөй учурган нерсе экендигин эстен чыгарбоо керек. Ошол эле учурда, Алла Тааланын кандай гана ырайымдуу жана мээримдүү зат экендигин да унутпоо зарыл.

**Укба бин ал-Баззаар** мындай деген:

“Күндөрдүн биринде адамдар бир маркумду көмүү үчүн мазарга алып бараткан болчу. Аны көргөн бир киши:

– Эй, маркум, сени куттуктаймын! Сен кандай гана бактылуусуң, - деди. Анын бул сөзүнө таң калдым. Акырын жанына барып,

– Аны неге куттуктап жатасың? - деп сурайт. Ошондо ал киши:

– **Ушунчалык жоомарт жана чексиз жакшылык ээси болгон улуу заттын жанына бараткан кишини эмнеге куттуктабашым керек? Ал маркум өтө улуу затка карай кетип жатат. Ал зат өзүнүн конокторуна ушунчалык чоң сый жана жакшылыктарын тартуулайт. Ошондой эле, Ал өтө кечиримдүү зат**, - деп жооп берет.

Бул сөздөрдү уккан Укба “Ушул убакка чейин мынчалык жакшы сөз укпаптырмын”[150] деген экен.

150.Абул-Фараж Абдуррахман, Ахваалул кубур, 155.



# КУРАНДА ТАФАККУР

*Кураны Карим – жүрөгүн Исламга ачкан момундар үчүн тафаккур кылууга жана тафаккур дүйнөсүнүн тереңдиктерине сүңгүп кирүүгө зор мүмкүнчүлүк. Анын аяттарындагы маанилер жана баяндалган окуялар кишинин жан дүйнөсүнө руханий азык болот.*

*1400 жылдан бери Ислам тууралуу миңдеген китептер жазылган. Ушунча китептин бир гана максаты бар. Ал максат – Куран Каримди тереңирээк түшүнүү жана инсанды дагы да жакшыраак таанып билүү.*

# КУРАНДА ТАФАККУР

Инсандарга ырайым катары жөнөтүлгөн Кураны Карим жүрөгүн Исламга ачкан момундар үчүн тафаккур кылууга жана тафаккур дүйнөсүнүн тереңдиктерине сүңгүп кирүүгө мүмкүнчүлүк болуп эсептелет. Кураны Каримдин аяттарындагы маанилер жана баяндалган окуялар кишинин жан дүйнөсүнө эбегейсиз зор азык болот.

Кураны Карим инсанды жана ааламды баяндап, түшүндүрүп берет. **Аалам, инсан** жана **Кураны Карим** бири-бири менен тыгыз байланышта болуп, бири-бирин толуктап турушат. Куранды терең окуп үйрөнгөн киши өзүн жана Жараткандын жакшылыктарын да окуп үйрөнөт. Ааламдагы кубулуштардан сабак ала баштайт. Жүрөгү ачылып, кээ бир илахий сырлардын маанисин түшүнө билет.

Напсинин каалоолору кишини руханий жактан зыянга учуратып, коркунучка түртөт. Мындай абалдан кутулуунун жолу же болбосо мындай

оорудан айыгуунун дабаасы – албетте, Кураны Карим. Уятсыздык адам баласын жаныбарлардан да төмөн даражага түшүрүп салат. Уятсыздыктан кутулуунун жолу да Кураны Каримге баш ийүү. Кыскасы, Кураны Карим – адам баласынын бардык муктаждыктарын камсыз кыла турган жана аны бактылуулукка жетелей турган китеп.

## Куранды Алла Таала үйрөттү

Кураны Карим Алла Тааланын инсандарга тартуулаган эң баалуу белеги. Аятта мындайча баяндалат:

**“Мээримдүү (Алла). Ал Куранды үйрөткөн. Инсанды жараткан. Ага сүйлөөнү үйрөткөн.”**[151]

Алла Таала инсанга Кураны Каримди үйрөттү жана ал аркылуу көптөгөн сырларды тартуулады. Албетте, бул нерсе Алланын чексиз ырайымынын бир бөлүгү. Демек, инсан Куранды үйрөнүп, андагы илахий буйруктардын негизинде өзүнүн жан дүйнөсүн гүлдөтүп, мүмкүн болушунча өзүнүн кыймыл-аракети жана баскан турганы аркылуу жандуу Куран болгонго аракет кылат. Андан кийин үйрөнгөн маалыматтарды түшүнүктүү кылып башкаларга жеткирет.

151.Рахман, 1-4.

## Бардык китептер бир китепти баяндайт

1400 жылдан бери Ислам тууралуу миңдеген китептер жазылган. Ушунча китептин бир гана максаты бар. Ал максат – **Куран Каримди** тереңирээк түшүнүү жана **инсанды** дагы да жакшыраак таанып билүү. Эгерде жер бетиндеги бардык дарактар калем сап болсо, бардык деңиздер сыя болсо, Кураны Каримдеги сыр, хикмат жана акыйкаттарды саноо үчүн ушунча калем, ушунча сыя да жетпей калат.[152] Бардык илим, маалымат жана хикматтардын сыр сөзү жана эки дүйнөлүк бактылуулуктун ачкычы мына ошол китепте жашырылган.

Кураны Карим дайыма илимден алдыда жүрөт. Илимдеги ар бир жаңылык, ар бир ачылыш Кураны Каримди тастыктап, андагы айтылгандарды баяндап, түшүндүрүп турат. Алла Таала Кураны Каримде мындай деген:

**“Курандын толук чындык экендиги айкындалганга чейин ааламдагы жана өздөрүндөгү белгилерибизди толук көрсөтөбүз. Чындыгында, Эгеңдин бардык иштерге күбө экендиги сага жетиштүү эмеспи?”**[153]

Кураны Карим жөнүндө канчалык көп изилдөөлөр жүргүзүлгөн сайын анын жаңы-

152.Локман, 27.
153.Фуссилат, 53.

жаңы мужизалары ошончолук айкындалып келүүдө. Чындыгында, Алланын элчиси **Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам)** Кураны Каримдин мааниси ушунчалык терең экендигин, андагы ар бир аят кайталанган сайын улам жаңы-жаңы маалыматтарды берерин жана Курандагы инсанды таң калтырган өзгөчөлүктөрдүн аяк чеги жок экендигин кабарлаган.[154]

## Кураны каримди тафаккур менен гана окуу керек

Ислам аалымдары Куранды жөн гана тил менен окуп койбостон, анын маани-маңызын тафаккур кылуу жана аны менен амал кылуу керек экендигин баса белгилешкен.

Кураны Карим инсандын ой жүгүртүүсүн өнүктүргөн эң пайдалуу жана эң маанилүү күч. Себеби, бул китеп инсанды жараткан жана аны толук түрдө тааныган Алла Тааланын сөзү. Башкача айтканда, инсан күзгүгө карап, өзүн-өзү оңдогон сыяктуу эле Кураны Каримге карап өз жашоосун жөнгө салат. Ошондуктан, ар бир момун киши Кураны Каримди күн сайын окуп, аяттардын маанисиндеги максат жана хикматтар жөнүндө тафаккур кылууга тийиш.

154.Тирмизи, Фазаилул Куран, 14; Даарими, Фазаилул Куран, 1.

Тафаккур менен окулган бир аят тафаккурсуз окулган бир хатимден[155] дагы да пайдалуураак. Себеби, Кураны Каримдин ар бир сөзүндө биз билбеген, күтпөгөн сырлар бар. Инсан терең тафаккур кылуу, адеп-ахлагын жогорулатуу жана салих[156] амалдарды аткаруу аркылуу жүрөгүн жаман мүнөздөрдөн арылтат. Ошондон кийин гана Кураны Каримдин сырларына ээ боло алат.

Алла Таала Кураны Каримде мындай деген:

**"Бул сүрөнү түшүрдүк да, анын өкүмдөрүн (аткарууну) парз кылдык. Насаат алышыңар үчүн мында ачык-айкын аяттарды түшүрдүк."**[157]

**"Сага түшүрүлгөн – анын сөздөрүнүн үстүндө ой жүгүртүү жана эскерүүлөрү үчүн акыл ээлерине жөнөтүлгөн куттуу Китеп."**[158]

**"Эмне үчүн алар Куран тууралуу ой жүгүртүшпөйт? Же алардын жүрөктөрүндө кулпулары (барбы?)."**[159]

Сахабалар Азирети Пайгамбардан (саллаллаху алейхи ва саллам) Кураны Каримди кандай үн жана кайсы кыраат менен окуу дагы да жакшыраак

155.Куранды баштан аяк окуп чыгуу.
156.Жакшы, сооптуу амалдарды кылуу.
157.Нур, 1.
158.Сад, 29.
159.Мухаммед, 24.

экендигин сурашат. Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам):

"*Эң жакшы кыраат жана үн – окулуп жаткан учурда Алладан корккондугуңду сездирген кыраат жана үн*" деп жооп берген.[160]

Шайтан Куран окуган кишинин оюна ар түрдүү жаман ойлорду салат. Себеби, Куран окуган киши андагы Алла Тааланын буйруктары, тыюулары жана өкүмдөрү жөнүндө ой жүгүртөт. Ошол эле учурда, жакшы иштерди аткарууга дагы да көбүрөөк аракет жасайт. Күмөндүү жана арам иштерден дагы да алыстайт. Албетте, мындай нерселер шайтандын ачуусун келтирет. Ошондуктан, Куран окуудан мурда " أَعُوذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيم – Шайтандын жамандыктарынан Аллага баш калкалайм" деп айтуу керек экени айтылган. Бул нерсе Кураны Каримде:

**"Куран окуган кезинде, куулган шайтандан Аллага баш калкала"**[161] деп баяндалган.

160.Даарими, Фазаилул-Куран, 34.
161.Нахл, 98.

## Алланын элчиси Кураны Каримди кантип окуйт эле?

**Алланын элчиси (саллаллаху алейхи ва саллам)** Кураны Каримди тамгаларды так-так айтып, сөздөрдүн мааниси менен өзүнүн сезимдерин жуурулуштуруп окуйт эле. Аяттардын маанилери жөнүндө тафаккур кылып, аяттардагы буйруктарды дароо эле иш жүзүнө ашырчу. Аллага тасбих[162] айтуу жөнүндөгү аяттарды окуган учурда "Субхааналлах" деп тасбих айтып, Алла Тааланын кемчиликсиз зат экендигин баса белгилечү. Дуба менен байланышкан аяттарга келген учурда Алла Таалага жалбарып дуба кылчу. Алла Таалага баш калкалоо туурасындагы аяттарды окуганда, Алла Таалага баш калкалайт эле.[163]

Кээде бир эле аят менен чектелип, таң атканга чейин ошол аятты талдап¸ ошол жөнүндө тафаккур кылар эле. **Абу Зар (радиаллаху анх)** мындай деген: "Алланын элчиси бир күнү таң атканга чейин төмөнкү аятты кайталады.

162.Субханаллах деп, Алла Тааланы бардын кемчиликтерден аруулоо

163.Муслим, Мусафирин, 203; Насаи, Кыйамул Лайл, 25/1662.

إِنْ تُعَذِّبْهُمْ فَإِنَّهُمْ عِبَادُكَ وَإِنْ تَغْفِرْ لَهُمْ فَإِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ

**“Эгерде Сен аларды азаптасаң, алар Сенин пенделериң. Ал эми аларды кечирсең, ырасында, Сен-Мартабалуу, Даанышмансың!”**[164]

Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) күндөрдүн биринде жогорудагы аят менен бирге **“Эгем, алар көптөгөн элдерди (жолдон) адаштырышты. Ким мени ээрчисе – ал менден, а ким баш ийбесе – анда акыйкатта Сен Кечирүүчү, Мээримдүүсүң!”**[165] деген аятты окуду. Аятты окугандан кийин алакан жайып “*Аллахым! Үммөтүм, үммөтүм!*” деп жалынып жалбарып, ыйлап жатты. Ошондо Алла Таала

“*Эй Жабраил! Чындыгында Жараткан баардык нерсени билүүчү. (Бирок, инсандардын да билиши үчүн)баргын да Мухаммеддин эмне үчүн ыйлаганын сура!*” деди.

Алланын буйругу менен келген Жабраилге Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) үммөтү үчүн ыйлаганын айтат. Ошондо Алла Таала:

164.Маида, 118.
165.Ибрахим, 36.

“*Эй Жабраил! Мухаммедке баргын да үммөтү жөнүндө аны ыраазы кыларыбызды жана аны эч качан капа кылбай тургандыгыбызды айтып, сүйүнчүлөп кел*” деп жөнөтөт.[166]

Мына, Алланын элчиси үммөтүнө ушунчалык мээримдүү жана ырайымдуу. Ал эми биз үммөттөрү бул хадис жөнүндө тафаккур кылып, аны канчалык даражада жакшы көрө алабыз? Сүйүүбүздүн далили катары канчалык даражада анын сүннөтү менен жашай алабыз? Мына ушундай суроолордун жообун издеп, өзүбүздү өзүбүз сурамжылап туруубуз шарт.

**Абдуллах бин Масуд (радиаллаху анх)** мындай деген:

Бир күнү Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) мага карап:

– *Куран оку!* - деп калды. Мен болсо:

– Эй, Алланын элчиси, Кураны Карим сизге түшүрүлгөн болсо, анан сиз турганда мен кантип Куран окуймун, - дедим. Алланын элчиси:

– *Мен Куранды башка бирөөдөн укканды да жакшы көрөм*, - деди. Мен Ниса сүрөсүн окуй баштадым. Сүрөнүн **“Эгер Биз ар бир элден күбө алып келсек, а сени буларга каршы**

166.Муслим, Ыйман, 346.

**күбөлөндүрсөк (каапырлардын абалы) кандай болоор экен?"** деген маанидеги 41-аятын окуганымда Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам):

– *Азырынча ушул жетиштүү*, - деди.

Азирети Пайгамбарды (саллаллаху алейхи ва саллам) карасам көздөрүнөн жаш куюлуп жатыптыр.[167]

**Азирети Айша** да Азирети Пайгамбардын (саллаллаху алейхи ва саллам) тафаккуру жана жумшак мүнөзүндүүлүгүн чагылдырган окуяны мындайча баяндаган:

"Бир түнү Алланын элчиси мага карап мындай деди:

– *Эй, Айша, уруксат берсең, бул түндү Жаратканга ибадат кылып өткөрсөм*" деди. Мен ага:

– Аллага касам ичип айтамын! Мен түндү сени менен өткөрүүнү каалаймын. Бирок сени кубандырган нерселер мени да кубандырат, - дедим. Андан кийин Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) ордунан туруп, даарат алып, намаз окуп баштады. Ыйлады! Ыйлады! Ушунчалык көп ыйлагандыктан кийими, сакалы,

167.Бухари, Тафсир, 4/9; Муслим, Мусаафириин, 247.

жада калса сажда кылган жери да көл-шал болуп калды. Бир убакта Азирети Билал (радиаллаху анх) багымдат намазына азан айтуу үчүн келди. Азирети Пайгамбардын (саллаллаху алейхи ва саллам) мынчалык ыйлаганын көрүп:

– Эй Алланын элчиси! Эмнеге ыйлайсыз? Сиздин бардык күнөөлөрүңүз кечирилген эле го?! - деди. Ошондо Алланын элчиси (саллаллаху алейхи ва саллам):

– *Аллага шүгүр кылган кул болсом болбойбу?Аллага касам ичип айтамын! Бүгүн мага ушундай аяттар түшүрүлдү дейсиң аны окуп, тафаккур кылбаган кишилер үчүн кандай гана өкүнүчтүү*, - деп айтып, артынан ушул аятты окуду:[168]

**“Чындыгында, ыйман келтиришкенден кийин каапыр болгондор жана да каршылыктарын күчөткөндөрдүн тообосу эч (качан) кабыл болбойт. Мына ошолор – Жолдон адашкандар. Чындыгында, каапыр боюнча өлгөндөрдүн ар бири жер жүзү толо алтын төлөсө да эч качан алардын (төлөмдөрү) кабыл кылынбайт. Аларга жан чыдагыс азап (бар). Алар үчүн бир да жардамчы жок!”**[169]

168.Ибн Хиббан, Сахих, II/386; Аалусии, Руухул маании, IV/157.
169.Аали Имран, 190-191.

Бул аят түшкөн күнү Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) таң атканга чейин, мончоктой болгон көз жаштарын төгүп чыккан. Мына ушул сыяктуу эле момундар да Алланын кудурети жана улуулугу жөнүндө тафаккур кылып, көз жаш төгүшөт.Алланын уруксаты менен бул көз жаштар кабырда нур, акыретте болсо шүүдүрүм тамчылары болушат.

Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) Кураны Каримди окуунун артыкчылыктары, сооптору жөнүндө мындай деген:

“*...Бир жамаат бир үйгө же болбосо мечитке чогулуп алып Алланын китебини окуп, өз ара талкуулай турган болсо, ал жамаатка бейпилдик, Алланын ырайымы жаайт. Периштелер аларды курчап алышат. Алла Таала да ал жамаатты өзүнө жакын болгон пенделеринин катарына кошот.*”[170]

“*Кураны Каримди үч күндөн аз убакыт ичинде баштан аяк окуп бүтүргөн киши аны жетиштерлик даражада түшүнө албайт жана ал жөнүндө тафаккур кыла албайт.*”[171]

170.Муслим, Зикр, 38; Абу Давуд, Вирд, 14; Тирмизи, Кыраат, 10.
171.Абу Давуд, Витр, 8; Тирмизи, Кыраат, 11; Даарими, Салат, 173.

“*Кураны Каримди оку! Ал сени жаман иштерден алыстатсын. Эгер жаман иштерден алыстатпаса, анда сен Куран окуган болуп эсептелбейсиң.*”[172]

## Сахабалардын Куран окуусу

Сахабалар Кураны Каримди жөн гана тили менен окубастан, окуган аяттары жөнүндө тафаккур кылып, аларды түшүнүүгө жана алар менен амал кылууга аракет жасашкан. **Азирети Умардын (радиаллаху анх)** айткан сөзүн буга мисал катары айтсак болот:

“*Бакара сүрөсүн 12 жылда окуп бүтүрдүм. Окуп бүткөндөн кийин бир төөнү курбандыкка чалдым.*”[173]

Азирети Умардын (радиаллаху анх) уулу **Абдулла (радиаллаху анх)** да Бакара сүрөсүн окуп үйрөнүп, аны менен амал кылуу үчүн сегиз жылын сарптаган.

Себеби, алар Курандагы мурас маселеси, өкүмдөр жана башка маселелерди толук үйрөнүп, андан кийин гана экинчи темага же болбосо аятка

172.Ахмад бин Ханбал, Зухд, 401.
173.Куртуби, I/40.

өтүшкөн. Аяттар жөнүндө терең-терең тафаккур кылышып, жашоосунда иш жүзүнө ашырышкан.[174]

Бир киши **Зейд бин Саабиттен (радиаллаху анх)** Кураны Каримдин бир жумада хатим кылынуусу жөнүндөгү ой-пикирин сурайт. Зейд бин Саабит (радиаллаху анх):

– Жакшы болот, - деп жооп берет да сөзүн мындайча улантат – Бирок, мен он беш же жыйырма күндө бир жолу хатим кылам. Эмнеге деп сурай турган болсоңор, ушунча убакыттын ичинде окуп бүтүрсөм гана аяттардын маанисин жакшы түшүнүп, тафаккур кылуу мүмкүнчүлүгүнө ээ болом."[175]

**Абдуллах бин Масуд (радиаллаху анх)** мындай деген:

"*Ким илим алууну кааласа, Кураны Каримдин маанилери жөнүндө тафаккур кылсын! Анын тафсири жана кыраат жөнүндө терең изилдөө жүргүзсүн! Себеби, Кураны Каримде мурунку коомдорго жана кийинкилерге тиешелүү болгон көп маалыматтар камтылган.*"[176]

174.Каттаани, Тараатиб, II/191.
175.Муватта, Куран, 4; Ибн Абдилбарр, Истизкаар, II/477.
176.Хайсами, VII/165; Байхаки, Шуаб, II/331.

Бир бедуин[177] Азирети Пайгамбардын (саллаллаху алейхи ва саллам) **“Демек, кимде-ким кыпындай жакшы иш кылган болсо анын сообун алат, кимде-ким кыпындай жаман иш кылган болсо анын жазасын алат”**[178] деген аятты окуганын көрөт да, таң калуу менен:

– Эй, Алланын элчиси, кыпындай болсо да жазасын алабы? - деп сурады. Алланын элчиси (саллаллаху алейхи ва саллам):

– О*оба*, - деп жооп берди. Бул жоопту укканда бедуиндин дароо эле түсү өзгөрүп “Менин кылган күнөөлөрүм” деген бойдон ыйламсырап, бул сөздөрүн бир канча жолу кайталап, аягында Азирети Пайгамбардан (саллаллаху алейхи ва саллам) уккан аятты окуган боюнча жолун улады. Ал кеткенден кийин Аз. Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) “*Ыйман бул бедуиндин жүрөгүнө кирди*” деди.[179]

## Алла досторунун (олуялар) Куран окуусу

**Фудайл бин Ийааз** мындай дейт:

– Куран аны окуп, аны менен амал кылуу үчүн түшүрүлгөн. Ал эми инсандар болсо бир гана Куран окууну амал кылып алышты!

177.Чөлдө жашаган, кат-сабаты жоюлбаган араб.
178.Зилзаал, 7-8.
179.Суйути, ад-Дуррул мансуур, VIII/595.

Анын бул сөзүн уккандар:

– Куран менен кантип амал кылынат? - деп сурашты. Ошондо Фудайл бин Ийааз мындай деп жооп берди:

– Кураны Каримде адал кылынган нерселерди адал деп билүү, арам кылынган нерселерди арам деп билүү. Ошол эле учурда, бул өкүмдөрдү өз жашоосунда жүзөгө ашыруу. Курандагы таң калыштуу аяттарды окуган учурда Алла Таалага тасбих айтып, окулган аят жөнүндө изилдөө жүргүзүп, тафаккур кылуу.[180]

Кураны Каримдин бир эле аяты да канчалаган терең маанилерди камтып турат. **Имам Шаафи** мындай деген: “Эгерде инсандар Аср сүрөсү жөнүндө жетиштүү даражада тафаккур кыла алышканда, (кыска сүрө болгондугуна карабастан) мына ушул сүрө да аларга жетиштүү болмок.”[181]

Ислам аалымдарынын бири **Асмааи** башынан өткөн окуяны мындайча баяндаган: “Халифа Хишам бин Абдилмалик өзүнүн жанына келген бир бедуинге карап :

– Эй, бедуин! Мага насаат айтчы! - деп калат. Бедуин халифанын ой-пикирин Кураны Каримге буруу үчүн мындай дейт:

180.Хатииб ал-Багдадии, Иктизаау‌л илим вал амал, 76.
181.Ибни Касиир, Тафсир, Аср сүрөсү.

– Кураны Каримдин айткан насааттары бизге жетиштүү! Лаанатталган шайтандын жамандыгынан Алла Таалага баш калкалаймын. Мээримдүү жана ырайымдуу болгон Алла Тааланын аты менен баштаймын:

**“Таразадан алдагандарга азап! Алар адамдардан өлчөп алышканда - толук алышат да, башкаларга бергенде таразалап, өлчөп кемитип беришет. Алар тирилүүлөрүн анык экенин байкап билишпейби?! Улуу күндө, дал ошол күнү адамдар ааламдардын Эгесине туруп келишет”**[182] деген аятты окуйт да сөздөрүн мындайча улантат: “Мырзам, жогорудагы аятта бирөөнүн акысын таразадан гана кемитип алгандардын жазасы баян кылынган. Ал эми бирөөнүн акысын толугу менен жегендердин абалын эми өзүңүз ойлоп көрүңүз.”[183]

Осмон халифалыгынын учурунда жашап өткөн белгилүү аалым Мухаммад Хаадими мындай деген: “Кураны Каримди тафаккур менен окуу жана аны менен амал кылуу инсан туш боло турган ар кандай азап, кырсык жана алааматтарга каршы калкан болот. Ибадаттарыңарды үзгүлтүккө учуратпагыла! Өзгөчө, Кураны Каримди тафаккур жана тартил (тажвид) менен окуганга көбүрөөк

182.Мутаффифиин, 1-6.
183.İbn Abdürrabbih, Bedevî Arapların Özdeyiş ve Âdetleri, 57.

көңүл бургула! Себеби, Кураны Каримди өз эрежеси менен окуган киши Алла Таала менен сүйлөшкөн абалда болот."[184]

## Кураны каримдеги тафаккур мисалдары

### Алла Тааланын илими жөнүндө тафаккур

Кураны Каримдин бир нече аяты Алла Тааланын илиминин чексиз экендиги айтып, инсандарды бул жөнүндө тафаккур кылууга чакырат. Бир аяттын маанисинде:

**"Кайыптын ачкычтары Анда гана. Ал кургакта жана деңиздерде эмне барын жакшы билет. Ага жалгыз жалбырактын түшүүсү да белгилүү. Жердин караңгылыгында жаткан бир үрөн дагы, жашылы да, кургагы да ачык Китепте бар"**[185] деп айтылган.

Бул аятты окуган киши бираз ойлонушу керек. Азыркы учурга чейин көп эле ачылыштар болду. Бирок, дагы деле ачыла элек, илимдин да ачууга мүмкүнчүлүгү болбогон канчалаган казыналар жана маалыматтар бар. Булардын баарынын

184.Хадими, Мажмуатур расааил, 112, 194, 200.
185.Анаам, 59.

ачкычы Алла Таалада. Аларды Алладан башка эч ким билбейт. Алла Таала булардын баарын ийне-жибине чейин билет. Ал ар бир жалбырактын качан, каерге жана түшүп келе жатып абада канча жолу айланганына чейинки бардык маалыматтарды билүүчү зат.

Алла Таала жерге түшкөн бир уруктун качан өсүп чыгарын, мөмөлөрүн жана ал мөмөлөр кимге насип болоруна чейин билет. Көзгө көрүнгөн жана көрүнбөгөн, чоң болсун кичине болсун, азыркы күнгө чейинки болгон жана боло элек окуялар, жашыруун жана ачык болгон бардык кубулуштар, деги эле инсандын оюна келген жана келбеген бардык нерселерди Алла Таала билип турат.[186]

Жогорудагы аятты окуган инсан билинген жана билинбеген, көрүнгөн жана көрүнбөгөн ааламдар жөнүндө ой толгой баштайт. Анын акыл-эси, ой жүгүртүүсү жер бетиндеги, деңиз жана океандардын тереңдиктериндеги билинбеген нерселер менен алектенип баштайт. Алланын учу кыйры көрүнбөгөн бул ааламдардын ары жагындагы илим жана кудурет сыпаттарын сезип, көрө баштайт. Алла Таала жер жүзүндө канча дарак бар экенин жана ал дарактардан канча жалбырак түшкөнүн көрүп турат. Жер кыртыштарынын кан-

186.Muhammed Hamdi Yazır, Hak Dîni, III/1947; Ebû Hayyân, IV/145-146, (el-En'âm, 59).

чалык төмөнкү катмарларында болсо дагы эч бир майда жандык Алладан жашыруун кала албайт. Чеги жок бул ааламда ар бир кыймыл Алланын буйругу менен гана ишке ашат. Эгерде инсан аалам тууралуу мына ушундайча тафаккур кыла турган болсо, Алла Тааланын илим жана кудуретинен акырындап болсо да кабардар боло баштайт. Ал эми тафаккур кылбаган адамдар илахий сыр жана хикматтардан кур калат жана напсиси менен алпурушуп өтүп кетет.

**Шаади Шираази** мындай деген:

*“Акыл-эси жетик болгон кишилер үчүн дарактын ар бир жалбырагы Алланы таануу үчүн далил. Ал эми тафаккур кылбаган адамдар үчүн ааламдагы бардык дарактар бир жалбыракчалык да мааниге ээ эмес.”*

Алла Таала бир аятта мындай деген:

**“Ал жерге киргендерди да, андан чыккандарды да, асмандан түшкөндөрдү да, ага көтөрүлгөндөрдү да билет. Ал мээримдүү жана кечиримдүү.”**[187]

Бул аятты окуган инсан бир эле учурда сансыз заттардын бир эле учурда кыймылдуу абалда болгондугун түшүнө алат. Бирок, буларды ойлогонго

187.Саба, 2.

акыл да жетпей калат. Эгерде аятта баяндалган сансыз кыймылдардын бир эле бөлүгүн тактап алып, андагы кыймылдарды саноого аракет кылса бул да мүмкүн эмес. Жада калса, дүйнөдөгү бардык инсандар чогулуп ошол белгилүү бир убакыттын ичинде канча зат асмандан жерге түшкөндүгүн жана канча зат жерден асманга көтөрүлгөндүгүн санаганга аракет кылса жана бул ишке өмүрүн бере турган болсо да аларды санап чыгуу мүмкүн эмес.

Жердин астына эмнелер кириши мүмкүн? Жердин астына канчалаган уруктар түшөт. Ошондой эле канчалаган курт-кумурскалар жана сойлоп жүрүүчү жандыктар бар. Чеги болбогон бул кара топуракка канчалаган тамчылар, газ молекулалары, радиациялык нурлар сиңип кетет. Ооба! Булардан башка да канчалаган заттар бар. Мына ушулардын баары Алла Тааланын буйругу менен ишке ашып келүүдө. Мындан сырткары канчалаган заттар жерден чыгышат. Канчалаган өсүмдүктөр топуракта өнүп, көчөт болуп чыгат. Куран аяттарында бул тууралуу мындайча баяндалган:

**“Алар жер жүзүнө карашпайбы? Анда ар түрлүү көркөм өсүмдүктөрдү өстүрүп койдук.”**[188]

188.Шуара, 7.

**“Биз нөшөрлөгөн жаан жаадырабыз. Анан жерди көптүрүп, жарабыз. Анан анын үстүнө уруктарды өстүрөбүз, жүзүмдөрдү жана жашылча жемиштерди жана зайтун менен курма дарагын жыш бактарды, жемиштерди жана жайыттарды, силер жана силердин малыңар пайдалансын үчүн.”**[189]

Ошондой эле жер астынан канчалаган булактар, вулкандар атырылып чыгат. Канчалаган маздар бууланат жана канчалаган курт-кумурскалар уяларынан чыгышат.

Кышкысын кар жааганда канчалаган жандыктар топуракка кирип кетишет. Алар кар кетип, күн жылыганга чейин Жаратуучунун коргоосунда болушат. Ошондуктан кар эрип, күн ачылган учурда жер бетинде толуп жаткан жандыктардын өлүктөрүн көрбөйбүз. Тескерисинче, бардык макулуктар кайрадан жер бетине чыгып өз жашоолорун уланта беришет.

Алла Таала топуракты жаныбарлар үчүн коргонуучу жай кылып койгон. Албетте, булар сабак алына турган, таң калыштуу кубулуштар. Булардан сырткары жерден асманга карай түрдүү күчтөр, периштелер, рухтар, көзгө көрүнгөн жана көрүнбөгөн канчалаган нерселер көтөрүлөт. Ал эми

189.Абаса, 25-32.

асмандан жерге карай эмнелер түшүшү мүмкүн? Бир жагынан алып карасак, жамгыр, кометалар, ысык жана жарык берүүчү нурлар асмандан жерге карай түшөт. Экинчи жагынан алып карай турган болсок, канчалаган тагдыр буйруктары жана кээде бардык инсандарга, кээде белгилүү бир кишилерге гана тиешелүү болгон илахий ырайым жана мээримдер түшөт.

Булардын баары тең бир эле учурда ишке ашат. Эми ушунча кубулуштун баарын инсандын акылы аңдап, түшүнө алабы? Инсанга бир эмес бир канча өмүр берилсе да бул кубулуштарды санап бүтө албайт. Алланын чексиз илими инсандын чектүү акылын да камтып турат. Ал эми чексиз илим ээси мындай кубулуштардын кайсы жерде, качан жана кантип ишке ашаарын билип турат. Ошол эле учурда инсандын ички сезимдери, ниети жана жүрөгүнүн ар бир согуусу Улуу Алла Тааланын көзөмөлүндө экендигин да эч качан унутпоо керек.[190]

## Ваакиа сүрөсү

Курааны Каримдеги ар бир сүрө жана ар бир аят жөнүндө терең-терең ой толгоп, тафаккур кылуу керек. Ал эми азыр болсо мисал катары

190.Сейийд Кутуб, Фии Зилаал, V/2891-2892; Саба, 2-3.

Ваакиа, Намл жана Рум сүрөлөрүндөгү кээ бир аяттарга гана токтолуп өтөбүз.

Алла Таала Ваакиа сүрөсүн кыяматта боло турган коркунучтуу окуялар менен баштайт. Кыямат күнү кээ бир инсандардын даражалары жогорулайт, ал эми кээ бирөөлөрдүкү төмөндөп кетет. Эсеп-кысап болгондон кийин инсандардын үч бөлүкө бөлүнөөрүн баяндайт.

Андан кийин жакшылык жарыштарында дайыма алдыда жүргөн пенделер менен амал дептери оң тарабынан берилген, такыба кишилерге бериле турган сооп жана ырыскыларды сүрөттөп берет.

Андан кийин амал дептери сол тараптан берилген күнөөкөр кишилерге бериле турган коркунучтуу азаптарды баяндайт. Алла Таала төбө чачты тик тургузган азаптарды сүрөттөө аркылуу инсандарды күнөөдөн узак болууга үндөйт.

Сүрөнүн уландысында Алла Таала пенделерин тафаккур кылууга үндөп, төмөнкүчө эскертүү берүүдө:

## Инсандын жаратылышы

**“Биз силерди жараттык: Эмне үчүн (Акыйкатты) мойнуңарга албайсыңар?**

**Силер өзүңөрдөн куйганыңарды эле карабайсыңарбы?!**

**Аны силер жаратасыңарбы, же Жаратуучу Бизбизби?!”**[191]

Бир кичинекей суу тамчысынан бири-бири менен тыгыз байланышта болгон органдар жана өтө сонун система менен иштеген инсан денесин жаратуу, албетте чексиз кудурет ээси болгон Жаратуучунун чеберчилиги менен гана ишке ашат.

## Өлүм жана кайра тирилүү

**“Биз силердин араңарга өлүмдү аныктап койдук, Бизден эч ким озо албайт! Силерди окшошторуңар менен алмаштырып, силер билбегенди жарата алабыз!”**[192]

Өлүм чындык. Эч ким өлүмдөн качалбайт. Эгерде Алла Таала кааласа өзүнө ишенбеген коомдорду жок кылып, ордуна ишенген коомдорду пайда кылуу кудуретине ээ.

**“Чындыгында оболку жаратууну билесиңер. Эскертүү албайсыңарбы?”**[193]

191.Ваакиа, 57-59.
192.Ваакиа, 60-61.
193.Ваакиа, 62.

Албетте, биринчи эле жаратканда ушунчалык кемчиликсиз кылып жараткан Алла, инсанды кайра жаратууга да кудурети жетет. Мына ушунун баары жөнүндө ой толгоп, тафаккур кылуу аркылуу акырет жашоосуна даярдануу керек.

## Уруктар жана өсүмдүктөр

**"Эмнени эгип атканыңарды – көрүп атасыңарбы?**

**Аны силер өстүрөсүңөрбү, же өстүрүүчү Бизби?**

**Эгер Биз кааласак ал өсүмдүктөрдү кууратып коймокпуз.**

**Күндүз туруп алып, таңданмаксыңар. «Чындыгында биз зыйанга учурадык!» Балким, куру калдык."**[194]

Чөйрөбүздөгү эгин-тегиндерге, бак-дарактарга жана өсүмдүктөргө карап Алланын жаратуучулук чеберчилигине суктансак болот. Эгерде Алла Таала бербегенде инсандардын аракеттери эч бир ишке жарамак эмес. Себеби Алла Тааланын уруксатысыз бир да чөп жер бетине чыкпайт.

194.Ваакиа, 63-67.

Ар бирибиз айланабыздагы жашыл чөптөрдүн куурап калганын элестетип көрөлү. Ошондо гана алардын канчалык маанилүү экендигин түшүнө алабыз.

## Суу

**"Ичип жаткан сууңарды көрдүңөрбү?**

**Булуттан аны силер түшүрдүңөрбү, же түшүрүүчү Бизби?!**

**Эгер кааласак аны ачуу кылып коймокпуз. Эмне, шүгүр кылбайсыңарбы?"**[195]

Булуттардан түшкөн таза суулар да Алла Тааланын эң чоң белек жана ырыскыларынын бири. Эгерде ошол эле суунун даамы башкача болуп, же болбосо даамы ачуу болуп калганда, анын даамын эч ким ордуна келтире албайт болчу. Же болбосо бир жерде кургакчылык болуп, чөлгө айланып кете турган болсо, анда асмандан жамгыр жаадырганга кимдин кудурети жетет?!

## От

**"Күйгүзгөн отуңарды көрбөйсүңөрбү?**

195.Ваакиа, 68-70.

**Анын дарагын силер жараттыңарбы, же Жаратуучу Бизби?!**

**Аны Биз эскертүү жана Жолоочуга пайдалуу кылдык."[196]**

Чындыгында отсуз жашоону элестетүү кыйын. Ошол оттун алоолоп күйүүсүнө себепчи болгон отунду же болбосо дарактарды ким жаратты?

Жашыл дарактан алоолонгон жалын чыгат. Ал эми жалын кантип күйүп жатат жана даракты кантип күйгүзүп жатат?!

Албетте, булар Алланын кудурети менен гана ишке ашат. Ээн чөлдөрдө жол жүргөн кишилер түнкү сууктардан жана караңгылыктан коргонуу үчүн от жагышат. От алар үчүн жылуулук, жарык жана тамак-ашын бышыруу үчүн өтө керек. Чындыгында, бардык инсандар отко муктаж. Отсуз жашоону элестетүү кыйын. Инсан топурак, суу жана абага кандай муктаж болсо, отко да ошончолук муктаж.

Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) мындай деген:

"*Мусулмандар үч нерсени орток болуп колдоно алышат. Алар – суу, чөп жана от.*"[197]

196. Ваакиа, 71-73.
197.Абу Давуд, Буйу, 60.

Экинчи жагынан, кызыл чокту жана алоологон жалынды карап туруп тозокту элестетүү керек. Биз жашап жаткан жер планетасы аптаптуу, ысык оттор менен курчалган. Мисалы, жердин астында Магма дарыясы агып жатат. Ал эми асманда болсо күн бар. Күн, баарыбызга белгилүү болгондой эле оттон жасалган топ сыяктуу. Ушундай эки түрдүү оттун арасында төрт мезгилди жаратып, жашоо мүмкүнчүлгүн ыроологон Алла Таалага канчалаган мактоолорду айтсак аздык кылат.

Берген ушунча ырыскылары үчүн Алла Талага көп көп тасбих айтуу керек.

Бул туурасында Құраны Каримде мындайча баяндалган: **"Улуу Эгеңдин ысымын аруула!"**[198]

Ар бир мүчөнүн тасбихи ар башка болот:

– Тил зикир кылуу, Куран окуу жана Алла Тааланын жолуна чакыруу аркылуу тасбих кылат.

– Жүрөк болсо чын дилден шүгүр кылуу аркылуу тасбих кылат.

– Ал эми калган мүчөлөр напил намаздарды дагы да көбүрөөк окуу, орозо кармоо жана башка инсандарга кызмат кылуу же болбосо жардамга муктаждарга жардам берүү аркылуу тасбих кылат.

198.Ваакиа, 74.

## Жылдыз же вахий

**“Жылдыздардын ордуларына ант! Эгер билсеңер, бул, чындыгында – Улуу ант!”**[199]

Бул аят Алла Тааланын чексиз кудурет ээси экендигин көрсөтүп, адам баласын дайыма тафаккур кылууга багыттоодо.

**Асман** чеги болбогон океан сыяктуу көрүнөт.

Бул аяттардын маанисинде жылдыздар батып, таңкы убакытка жана бул убакыттарда окулган түнкү намаздарга да ишират кылынууда.

Ошондой эле бул аяттардын маанисинде Азирети Пайгамбарга (саллаллаху алейхи ва саллам) келген вахийлер үчүн да ант ичилүүдө. Вахийлер бир аят, же бир канча аят же болбосо бир сүрө болуп түшүрүлгөн. Ар бир вахий **“Нажм – Жылдыз”** деп аталган.

## Kураны Карим

**“Албетте, бул – Ыйык Куран. (Ал ) – Китепте сакталган. Аны тазалар гана кармайт.”**[200]

Kураны Каримге сый-урмат жана өтө этияттык менен мамиле жасоо керек. Курандын мука-

199.Ваакиа, 75-76.
200.Ваакиа, 77-79.

басына да даааратсыз кол тийгизүүгө болбойт. Даараты болбогон киши жеңинин учу менен болсо да Куранды кармаганга укугу жок. Ошондой эле Кураны Каримдин улуулугуна, сый-урматына шек келтире турган кыймыл-аракеттерди жасоого да тыюу салынган. Себеби, аяттарда:

**“(Ал) Ааламдардын Эгесинен түшкөн. Силер ушул Сөздү кордоп, жалганга чыгарасыңарбы? Ырыскыңар үчүн шүгүр кылуунун ордуна, аны чанып жатасыңарбы?”**[201] деп баяндалган.

Негизи, Кураны Каримдин өкүмдөрү менен жашоо жоопкерчилиги инсанга берилген эң сонун нерсе. Адам баласы Кураны Каримди жакшылап түшүнүп, аны менен амал кылуу аркылуу берилген ырыскыга шүгүр кылган болот.

## Өлүм

**“Жан алкымга жеткенде, ал учурда силер карап турасыңар.”**[202]

Эгерде кишинин бул дүйнөдөгү жашоо мөөнөтү бүткөн болсо, аны эч бир жан кайтарып калалбайт.

201.Ваакиа, 80-82.
202.Ваакиа, 83-84.

**“Биз силерге караганда ага жакыныраакпыз. Бирок, силер көрбөйсүңөр. Эгер жазаланбай турган болсоңор, айтканыңар чын болсо, аны кайтарып бергилечи!”**[203]

Мына, Алла Тааланын кудуреттүү күчү. Мына, инсандын алсыздыгы! Бардык адамдар акыры барып, кааласа да, каалабаса да Алланын тагдырына моюн сунат. Өлүм келгенге чейинки жашоосунда Алланын буйруктарына каршы чыккан корс, текебер инсандар да, өлүм келген учурда унчукпастан, моюн сунуп кете берет. Өлүмгө каршы чыгып кыйкырып, бакырып зордук-зомбулук да кыла албайт. Алла Таала өлүм алдында болгон кишилер үчүн кээ бир акыйкат пардаларын ачып коёт. Киши ошондо гана Алла Тааланын чыныгы өкүмдар экендигин түшүнөт. Акыйкат чындыкты мына ошол учурда гана кабыл алат.

## Өлгөн киши үч абалдын бирөөсүнө ээ болот

(1) **“Эгер ал (Аллага) жакындардан болсо, ага – ырахаттуу жыргал, жакшы даам жана сыйлуу бакчалар (даяр).**

(2) **Ал эми оң тарап ээлеринен болсо, Оң тарап ээлерине: «Тынчтык!» (деп айтылат).**

203.Ваакиа, 85-87.

(3) **Ал эми, ал жалганга чыгаруучулардан , адашкандардан болсо, Анын сыйы – кайнак суу, (ал) Тозокко ташталат.”**[204]

Каапырлар жана күнөөкөр мусулмандар ушул топко киришет.

**“Албетте, бул – шексиз Чындык!”**[205]

## Алла Таалага кайрылуу, жардам суроо

“**Улуу Эгеңдин ысмы менен аруула**!”[206]

## Намл сүрөсү

Бул сүрөдө жалпысынан Кураны Каримдин бардык нерселерди билүүчү жана даанышмандык ээси болгон Алла Таала тарабынан жөнөтүлгөндүгү тууралсында сөз кылынган. Ошондой эле Алла Тааланын улуулугу, кудуреттүүлүгү, Азирети Пайгамбарга (саллаллаху алейхи ва саллам) ыроологон мужизалары, Азирети Пайгамбардын (саллаллаху алейхи ва саллам) элчи катары жөнөтүлүүсү, үммөтүнө жол башкы болгондугу жөнүндө сөз кылынган. Бул маселелерди ачыктоо үчүн **Азирети Муса, Давуд, Сулайман, Салих**

204.Ваакиа, 88-94.
205.Ваакиа, 95.
206.Ваакиа, 96.

жана **Лут** пайгамбарлар жөнүндөгү баяндарга орун берилген. Негизи мындай тарыхый баяндамалар же болбосо кабарлар Алла Тааланын кудуреттүүлүгүн жана улуулугун көрсөткөн далилдер. Бирок, мушриктер мындай далилдерге ишенишкен жок. Ошондо Алла Таала алардын акылына сыя турган далилдерди жөнөткөн. Муну Кураны Каримде төмөнкүчө баяндаган:

**“Же асмандар менен жерди жараткан жана силерге асмандан жаан жаадырып берген (жакшыбы)? Силер аны өстүрүүгө күчүңөр жетпегенде көркөмдүү бактарыңарды өстүрүп бербедиби? Алла менен бирге башка кудай барбы? Ооба, алар жолдон чыккан коом эле.”**[207]

Алланын элчиси мына ушул аятты окуп, артынан мындай деген:

بَلِ اللّٰهُ خَيْرٌ وَأَبْقَى وَأَحْكَمُ وَأَكْرَمُ وَأَجَلُّ
وَأَعْظَمُ مِمَّا يُشْرِكُونَ

“*Жок! Алла Таала алардын кудайчаларына караганда жакшы, түбөлүктүү, өкүм берүүчү, жоомарт жана улуу зат.*”[208]

207.Намл, 60.
208.Байхаки, Шуаб, II/372.

Ошондой эле адам баласын, жаратылыш жөнүндө көп-көп тафаккур кылууга үндөгөн башка аяттарда бар:

**“Ал жерди катуу кылып, ал аркылуу дарыяларды алып өтүп, анын үстүнө тоолорду орнотуп жана эки деңиздин аралыгына тосмо кылган. Алла менен бирге башка кудай барбы? Балким, алардын көпчүлүгү акыл калчабайт. Же Ага кайрылганда запкы чеккенге жооп берген, жамандыкты кетирген жана силерди жер үстүнө орун басар кылып жараткан (жакшыбы)? Алла менен бирге башка кудай барбы? Силер аз эскересиңер. Же силерди караңгылыкта кургактык жана деңиздер аркылуу алып өткөн, өз мээримдүүлүгүнүн кубанычтуу кабары кылып шамалдарды жөнөткөн (жакшыбы)? Алла менен бирге башка кудай барбы? Алла Аны менен бирге табынып жаткандардан бийик. Же биринчи ирет жаратууну баштап, андан кийин аны кайталаган, силерге асмандан жаан жаадырып берген (жакшыбы)? Алла менен бирге башка кудай барбы? “Эгер силер туура айтып жатсаңар, далилдериңерди келтиргиле” – дегин.”**[209]

209.Намл, 61-64.

## Рум сүрөсү

Алла Таала инсандарды тафаккур кылууга үндөп, мындай деген:

**“Алла асмандар менен жерди жана ал экөөсүнүн ортосундагыларды чындык менен белгилүү бир мөөнөткө (чейин өмүр сүрүүлөрү) үчүн жаратты. (Адамдар жок дегенде) өздөрү тууралуу ой жүгүртүшпөйбү? Чындыгында, адамдардын көпчүлүгү Эгесине жолугууга каршы чыгышат. Алар жер жүзүн кыдырып, өздөрүнөн мурункулардын акыбетинин кандай болгонун көрүшпөйбү? Чындыгында, алар булардан күчтүүрөөк болчу. Алар буларга караганда жерлерди да көбүрөөк айдашып, көбүрөөк дан себишчү. Аларга ачык далилдер менен элчилер да келген. Алла аларга зулумдук кылган эмес. Бирок, алар өздөрүнө зулумдук кылышкан.”**[210]

Сүрөнүн уландысында Алла Тааланын бир экендигин, чексиз кудурет ээси болгондугун даңазалаган аяттарды көрүүгө болот:

**“Ал өлүктөн тирүүнү чыгарып, тирүүдөн өлүктү чыгарат да, жерди ал өлгөндөн кийин кайра жандандырат. Ошол сыйактуу эле, силер (кабырлардан) кайра чыгарыласыңар. Анын**

210.Рум, 8-9.

**белгилеринин бири – силерди топурактан жаратышы. Кийин силер адам болуп (жер бетине) таркатылдыңар. Ага байыр алууңар үчүн өзүңөрдөн жубай жаратып, ортоңорго махабат жана мээримдүүлүк берип койгону да – Анын белгилеринен. Чындыгында, ой жүгүрткөн эл үчүн ушуларда белгилер бар. Асмандар менен жердин жаратылышы, силердин тилиңердин, түсүңөрдүн ар түрдүүлүгү да – Анын белгилеринен. Акыйкатта, буларда билимдүүлөр үчүн белгилер бар. Кече-күндүз укташыңар, Алланын жакшылыктарын издешиңер да – Анын белгилеринен. Ырасында, кулак салган коом үчүн мында да белгилер бар. Силерге коркуу жана үмүттөнүү түрүндө чагылганды көрсөтүп, асмандан жамгыр жаадырып, аны менен өлгөн жерди тирилтүүсү да – Анын белгилеринен. Чындыгында, мында да акыл жүгүрткөн эл үчүн үлгүлөр бар. Асмандар менен жердин Анын буйругу менен турушу да – Анын белигилеринен. Ошондуктан, чакыруучу силерге үн салган кезде, силер дароо чыга келесиңер. Асмандар менен жердеги бардык нерсе – Аныкы! Баары Ага баш ийет.”**[211]

211.Рум, 19-26.

## Алланын аяттары туурасында ой жүгүртпөгөндөр

Алла Таала өзүнө жакын болгон пенделери жөнүндө мындай деген:

**“Аларга Эгесинин аяттары эскертилип жатканда алар дүлөй жана сокур болуп, ийилишпейт.”**[212]

Момун-мусулмандар Кураны Карим окулуп жаткан учурда же болбосо Кураны Каримден насааттар айтылган учурда ага көңүл буруп, жан дили менен угушат. Окулган аяттар жөнүндө ой толгоп, ага моюн сунганга аракет кылышат.

Башка бир аятта мындайча баяндалган:

**“Чынында момундар, Алла(нын аты) эскерилгенде жүрөктөрү коркондор, аларга Анын аяттары окулганда, ыйманы күчөйт жана өздөрүнүн Эгесине гана тобокел кылышат.”**[213]

Ошол эле учурда Кураны Каримдин берекесинен пайдалана албагандар, анын сырларын чече албай, буйруктарына жана насааттарына моюн сунбаган кишилер, акырет күнү өтө катуу өкүнүчкө дуушар болушат. Бул туурасында Алла Таала мындай деген:

212.Фуркан, 73.
213.Анфал, 2.

**“Жерде орунсуз текеберленгендерди Өз кереметтеримден четте калтырам. Эгер алар Биздин бардык аяттарды көрүшсө да, ага ишенишмек эмес. Эгер алар Туура Жолду көрүшсө да, ага түшүнүшпөйт. Ал эми адашма жолду көрүшсө, аны жол кылып алышат. Бул– алардын белгилерибизди жалганга чыгарып, (акыйкаттан) кайдыгер калгандыгы.”**[214]

Өзүлөрүн башкалардан жогору деп эсептеген текебер кишилер Кураны Каримдин аяттарын түшүнбөйт жана алардан сабак алалбайт. Себеби, Алла Таала заалым кишилерге Курандын хикматтарын аңдап-түшүнүү мүмкүнчүлүгүн берген эмес. Андай кишилерди Алла Таала чоң жакшылыктан куру жалак калтырган. Себеби, Кураны Каримде баштан аяк илахий сырлар жана хикматтар орун алган. Албетте, мындай баалуулуктар жаман, ыпылас жерлерде болуусу туура болмок эмес. Мындай баалуулуктар Алла Тааланын такыба пенделеринин жан дүйнөсүнө гана ыроолонот жана аларга жол көрсөтүүчү нур болот.

Ал эми Кураны Карим жөнүндө тафаккур кылбаган кишилер напсилеринин кулу болуп, такыбалыктан алыс болушат жана акыретте өкүнүп калышат. Кураны Карим туурасында чындап ой жүгүртүп, тереңирээк тафаккур кылышканда

214.Арааф, 146.

Алладан келген буйруктарды туура түшүнүп, мындай туңгуюк абалга кептелбейт эле. Тескерисинче Аллага баш ийип, адеп-ахлак, илахий сыр жана хикматтардан өзүнүн насибин алмак. Натыйжада өздөрүнүн эле акырет жашоосуна пайдалуу болмок. Ушул жерге чейин айтылып өткөндөрдүн баары тең бир момун киши үчүн тафаккурсуз өмүр сүрүүнүн канчалык даражада коркунучтуу экендигин айгинелеп турат. Жада калса кээ бир аяттарда убактысын туура эмес пайдаланган кишилерге эскертүү берилгенин көрүүгө болот:

**“Асрга ант! Албетте инсан коромжуда! Бирок ыйман келтиргендер, жакшы амалдарды жасагандар жана актык менен сабырдуулукка бири-бирин насаат кылгандар (коромжуда эмес).”**[215]

Ошондуктан момун-мусулман киши көргөн, көзү түшкөн ар бир нерседен сабак алып, дайыма тафаккур абалында болуусу шарт. Өзгөчө Кураны Каримдин илахий акыйкаттары жөнүндө тафакур кылып, Алла Тааланы дагы да жакшыраак таанып билүүгө аракет кылуу керек. Ошондой эле бир момун Кураны Каримге Алладан келген кат сыяктуу көз караш менен карайт. Мүмкүн болушунча ага бекем карманып, өкүмдөрүн орундатууга аракет жасоосу эң туура чечим.

215.Аср, 1-3.

## Дайыма жан дүйнөнү көзөмөлдөө (муракаба кылуу)

“Муракаба”– ички дүйнөнү көзөмөлдөө, ой-пикирди бир жерге топтоо деген манилерди түшүндүрөт. Ал эми тасаввуф илиминде болсо “зыяндуу нерселерден жүрөктү коргоо,” “Алла Таала дайыма мени көрүп турат жана менин ички дүйнөмдөгү жана жүрөгүмдөгү бардык нерселерден кабардар деп билүү” деген маанилерде колдонулат. Демек, муракаба – тафаккур кылуу аркылуу адамдын өзүнүн ички дүйнөсү менен эсептешүүсү. Мына ушундай жол аркылуу инсандын жан дүйнөсү дайыма Алла Таала менен бирге болуу мүмкүнчүлүгүнө ээ боло алат.

## Акыйкатка алып баруучу эң кыска жол

Инсандын ички дүйнөсү да аалам сыяктуу учу кыйыры билинбеген, чексиз мейкиндик. Ошондуктан, ички дүйнө туурасында да терең-терең тафаккур кылуудга болот. **Азирети Мавланадан** риваят кылынган төмөндөгү окуя жан дүйнө туурасында тафаккур кылуунун канчалык маанилүү экендигин ачык-айкын көрсөтүп турат:

*"Күндөрдүн биринде бир сопу*[216] *тафаккур кылуу үчүн өтө кооз бакчага кирет. Бакчанын кооздугуна суктанып, көздөрүн жумуп, тафаккур кылууга өтөт. Сопуну мындай абалда көргөн бир киши аны уктап жатат деп ойлоп, ачууланып:*

*– Эмне уктап жатасың? Көздөрүңдү ачкын да, тиги жүзүм шактарын, гүлдөгөн дарактарды жана жапжашыл болгон шиберлерди кара! Алланын мээриминин издерин көр! - дейт.Сопу болсо ага мындайча жооп берет:*

*– Эй, наадан! Ушуну жакшылап билип алгыныӊ. Алланын мээриминин эӊ чоӊ изи – инсандын жан дүйнөсү. Андан башка нерселер анын жөн гана көлөкөсү сыяктуу. Мисалы, токойдун ортосунан бир дарыяны элестет. Дарыяга көз жүгүртсөӊ, анын туптунук суусунан эки жээктеги дарактардын көлөкөсүн көрөсүӊ. Алар чыныгы дарак эмес, жөн гана элестер. Мына ошол сыяктуу эле чыныгы бак-дарактар инсандын ички дүйнөсүндө өсүш керек. Себеби, инсандын ички дүйнөсүнө Алланын назары түшөт. Бул дүйнөдөгү кооздуктардын баары теӊ жан дүйнөдөгү кооздуктардын чагылышуусу гана десек болот. Эгер андай болбогондо, Алла Таала бул дүйнөнү жалган*

216.Сопу – суфи, дервиш, бул дүйнөнү тарки кылган, дүнүйө жыргалынан кечкен, акыреттин гана камын көргөн адам.

*дүйнө демек эмес. Аали Имран сүрөсүнүн 185-аятында мындайча баяндалган:*

**“Бардык жандар өлүм даамын татышат жана Кыямат Күнү ар бириңерге сыйлыгыңар толугу менен берилет. (Ошондо) ким Тозок отунан куткарылып, Бейишке киргизилген болсо, мына ошол ийгиликке жетет. Дүйнө жашоосу – азгырыктардан гана пайдалануу.”**[217]

*Акыреттен бейкапар жашап, бул дүйнөнү бейиш деп билгендер дарыядагы дарактардын элестерине алданган кишилер сыяктуу болушат. Чыныгы бак-дарактардан же болбосо олуялардан узак болгон кишилер акыйкаттан алыс болуп, элестерге алданып калышат. Бир күнү уйкудан ойгонгон сыяктуу эле бейкапардык уйкусунан ойгонот. Ошондо көзү ачылып чыныгы акыйкатты көрөт. Бирок бул учурда киши акыркы демдерин берип жаткан болот да, көргөн акыйкаты ага эч кандай пайда бербейт. Өлүм келе электен мурда өлүмдү эстеп, ага даяр болгон киши кандай гана бактылуу. Албетте, мындай кишилердин руханий дүйнөсү акыйкаттан өз насибин алышкан.*”

Муракаба – Алла Тааланы таанып билүү, илим алуу жана Жараткан тарабынан ыроолонуучу даанышман сырларга ээ болуу үчүн эң таасирдүү

217.Аали Имран, 185.

ыкма. Ошондой эле, тасаввуф илиминде руханий тарбиянында эң башкы жол-жоболорунун бири муракаба болуп саналат.

Муракаба кылуу үчүн алгач жүрөктү даярдоо керек. Намазда отургандай абалда отуруп, башты тизеге карай ийет. Мына ушундай абалда бардык ой-пикирди бир жерге топтоп, "Алла Таала дайыма мени көрүп турат. Ал дайыма мени менен бирге. Жада калса, Ал мага менден да жакынырак" деген ишенимдин негизинде тафаккур кыла баштайт. Мындай тафаккурдун натыйжасында илахий нурлар ал кишинин жүрөгүнө карай агып баштайт.

**Мухаммад Хаадими** муракаба раабыта[218] аркылуу да ишке аша тургандыгын айтып өткөн. Муракабанын натыйжасында Жараткан тарабынан ыроолонуучу кээ бир даанышман сырларга жетүүгө мүмкүн.[219]

Муракаба инсанды Алла Таалага жакындата турган эң кыска жол. Чындыгында жүрөк менен Аллага жакындоо башка дене мүчөлөрү менен Аллага жакындоого караганда дагы да оңой. Себеби, ким болбосун жүрөк менен оңой эле Алла Таалага жакындай алат. Ал эми карыган мезгил-

218.Руханий жактан бирге болуу же болбосо көңүлдөрдүн бир багытта болуусу.

219.Хаадими, Рисаала фии Усуулит-Тариика, 139а.

дерде дене мүчөлөрү менен ибадат кылуу аркылуу Аллага жакындоо бир топ эле кыйынчылык туудурат.

Кээ бир олуя кишилер:

“Аз убакыт болсо да Алла Таалага жакын болуп, напсини муракаба кылуу, Сулайман пайгамбардын мал-мүлкүчөлүк байлыка ээ болуудан дагы да жакшыраак” деп айтышкан.

**Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам)** бир хадисинде эч бир көлөкө болбогон кыямат күнү, Алла Таала кээ бир бактылуу пенделерине Арштын көлөкөсүнөн орун берет. Мына ошондой бактылуу пенделердин бирөөсү – эч ким жок жерде, Алла Тааланы эстеп, толкунданып көз жашын төккөн момун-мусулман кишилер экендигин айтып кеткен.[220]

## Муракабалар

Муракаба – Жабраил хадисинде да баяндалган ихсан абалында болуу. Ал эми ихсан хадисте мындайча түшүндүрүлгөн:

220.Бухарии, Азан, 36; Муслим, Зекет, 91.

"*Ихсан – Алла Тааланы көрүп турган сыяктуу ибадат кылуу. Сен Аны көрбөсөң да Ал сени сөзсүз түрдө көрүп турат*."[221]

Ислам жана ыйманда жогорку даражаларга жетүү үчүн ихсан даражасын басып өтүү керек. Ихсан даражасына жетүү үчүн Алла Тааланын дайыма бизди көрүп тургандыгын унутпай, жашообузду, кыймыл-аракетибизди туура нукка салуубуз шарт.

Айрыкча Алла Таала дайыма бизди көрүп турат деген ишеним, жүрөгүбүздүн түпкүрүнөн орун алуусу керек.

Качан гана кишинин жүрөгүндө ушундай сезимдер орун алган болсо, ошондо гана ал ыймандан ихсан даражасына көтөрүлгөн болот. Мындан кийин ал киши бардык амалдарын чын ыкласы менен орундата алат. Куран, аалам жана инсан жөнүндө терең ойлонуп, тафаккур кылуу аркылуу руханий жашоонун таттуу даамын татат.

Тасаввуф аалымдары Кураны Каримди баштан аяк тафаккур менен окугандан мурун кээ бир аяттарды тандап алып, ал аяттар жөнүндө терең-терең тафаккур кылуу аркылуу өздөрүн даярдашат. Даярдануу үчүн да инсандын жан дүйнөсүнө таасир эте турган жана Алла Таалага болгон

221.Муслим, Ыйман, 1,5; Бухари, Ыйман, 37.

сүйүүнү дагы да күчтөндүрө турган аяттар тандалып алынат. Ал эми Накшибандия тарикатында мына ушундай тандалган аяттар жөнүндө терең-терең тафаккур кылуу **“муракаба”** деп аталат.

Муракабанын төрт даражасы бар:

### 1. Ахадиййат (жалгыздык) муракабасы

Мындай муракабада Ыклас сүрөсү жөнүндө тафаккур кылынат. Башкача айтканда, бардык улуу сыпаттарга ээ жана кемчиликсиз болгон Алла Тааланын жалгыздыгы жөнүндө тафаккур кылынат жана кишинин жүрөгүнө Алла Таала тарабынан пазилет жаап тургандыгы жөнүндө ой жүгүртүлөт.

Муракаба учурунда Алла Тааланы макулуктарга окшоштуруудан же Анын белгилүү бир жерде экенине далалат кылган ойлордон алыс болуу керек. Жөн гана Алла Тааланын улуу сыпаттарга ээ экендиги жөнүндө тафаккур кылынат. Эгер аяттар жөнүндө тафаккур же ойлор алсыздап бараткан болсо, анда тандалган аяттар кайра кайталанып окулат жана кайрадан тафаккур кылынат. Бул абал кайталанган сайын момундун ихсан сезими жана Алланы таанып билүү мүмкүнчүлүгү дагы да артат. Ыклас сүрөсү кыскача Алла Тааланы, Анын жалгыздыгын, Анын шериги жана окшошу жок

экендигин, жалгыздык бир гана Аллага тиешелүү экендигин баяндайт.

Бул дүйнөдө Алла Таалага окшош эч бир макулук жок. Себеби, Алланын “мухалафатун лил хавадис – жаратылгандардын эч бирине окшобойт” деген сыпаты бар. Ал ушунчалык теңдешсиз, улуу зат болгондуктан, адам баласы Анын улуулугун аңдап түшүнө албайт. Ага окшогон эч бир нерсе жок болгондуктан, Анын затын элестетүү да мүмкүн эмес.

Алла Тааланын **“Самад”** деген сыпаты бар. Мааниси – Ал эч нерсеге муктаж эмес, тескерисинче бардык макулуктар Ага муктаж. Ааламдагы бардык күчтөр Аллага гана таандык. Инсан Алланын улуулугун, кудуреттүүлүгүн тафаккур кылуу аркылуу, өзүнүн канчалык алсыз экендигин түшүнүп, бар күчү менен Ага баш ийгенге аракет кылуусу шарт. Өзүмчүлдүк жана текеберчиликтен узак болуп, дайыма “Аллахым өзүң сакта” деп жүрүүсү абзел. Ушундай жол менен Алла Тааланын жакшылыктарына ээ болууга аракет кылат.

“Жалгыз” деген эч качан бөлүнбөгөндү, санала турган бөлүкчөлөргө ажырабаганды жана шериктеши да болбогонду түшүндүрөт. Мына ошондуктан жалгыз болгон Алла Таала төрөгөн да эмес, төрөлгөн да эмес. Эч нерсе Ага тең боло албайт.

Христиандар айткандай, Алла Таала ата, эне жана уулдан деп бөлүнбөйт. Себеби, жалгыздык менен шериштештик эч качан бирге боло албайт. Төрөө – бөлүнүү дегенди түшүндүрөт. Ал эми бөлүнүү болсо жок болуу дегендик. Төрөлгөн нерсе да натыйжада ушундай эле абалга дуушар болот. Төрөө жана көбөйүү жок болуучуларга же болбосо убактылуу гана жашай тургандарга тиешелүү болгон, урук-тукумдун улануусун камсыз кылган өзгөчөлүк. Ал эми Алла эч нерсеге муктаж болбогон, жалгыз жана ваажибул вужуд сыпатына ээ. Ошондуктан жогорудагы сыпаттарды Алла Таалага таандык кылуу Ал үчүн кемчилик болуп саналат. Алла Таала болсо кемчиликсиз зат.

Жыйынтыктап айта турган болсок, дайыма тафаккур менен алек болгон жүрөк Алла Тааланын улуулугун жана кудуретин сезип, дайыма Аны мактоо менен алек болот.

## 2. Маиййат (биргелик) муракабасы

Муракабанын бул даражасында Курааны Каримдеги **“...Ал кайда болсоңор да силер менен бирге. Алла силердин жасап жаткан ишиңерди көрүүчү”**[222] деген аяттын мааниси жөнүндө тереңтерең тафаккур кылынат. Натыйжада, пенде ким

222.Хадид, 4.

менен бирге болуу керектигин билет жана жүрөктү да ушундай абалга үйрөтөт.

Инсан дайыма Алла Тааланын көзөмөлүндө болот. Эч качан бул чектен чыга албайт. Жердин жети кабат түбүнө кирсе да, асмандын эң үстүнкү катмарына жетсе да Алланын көзөмөлүнөн сыртка чыгуусу мүмкүн эмес. Жүрөктүн согуусу, дем алып кайра чыгаруу, көрүү, угуу жана башка дене мүчөлөрдүн белгилүү бир система менен иштеп туруусу, Алла Тааланын пенделери менен дайыма бирге экендигин далилдеп турат. Чындыгында, кишинин ажалы келген учурда Алла Таала ал кишиден бардык мүмкүнчүлүктөрүн алып коёт. Ошентип, ал киши кайтыш болот.

Алла Таала Кураны Каримде мындай деген:

**"Ырас эле сен Алланын асмандар менен жердегилердин баарын билээрин билбейсиңби? Үчөө шыбырашып сүйлөшүп жатса, Ал алардын төртүнчүсү; же бешөө (шыбырашып сүйлөшсө) алтынчысы Ал – Алла. (Шыбырашып сүйлөшкөндөр) мындан аз болобу, же көп болобу, алар каерде болушса да, Ал (Алла) алар менен бирге. Андан кийин Ал аларга кылган нерселеринен кыямат күнү кабар берет. Акыйкатта Алла бардык нерсени билүүчү!"**[223]

223.Мужаадала, 7.

Алла Таала инсандын эң жакын досу. Ал илими менен, кудурети менен же болбосо периштелери аркылуу инсандарга эн жакын абалда болот. Жада калса, инсандардын жакын туугандарынан да жакыныраак. Тууган-уруктары кишинин сырткы көрүнүшүн гана биле алат. Ошого жараша гана жардам берет. Анын көптөгөн муктаждыктарын чече албайт. Алла Таала болсо инсандын бардык абалынан кабардар жана каалаганын жасай алат. Өзгөчө жан алгыч периште келген учурда Алладан башка эч ким жакын боло албайт. Бул туурасында Кураны Каримде мындайча баяндалган:

**"Жан алкымга жеткенде, ал учурда силер карап турасыңар. Биз силерге караганда ага жакыныраакпыз. Бирок силер көрбөйсүңөр."**[224]

Кураны Каримде Алла Таала менен бирге экендигин унутуп калган пенделерге төмөнкүдөй эскертүү берилген:

**"Алар адамдардан жашырышат. Бирок аларды Алладан жашыра алышпайт. Ал (Алла) алар ага жакпаган сөздөрдү жашыруун сүйлөшүп жатышканда алар менен бирге эле. Анткени Алла баарысын камтып, эмне кылгандарын камтуучу."**[225]

224.Ваакиа, 83-85.
225.Ниса, 108.

Алла Таала менен дайыма бирге экендигин аңдап түшүнгөн пенде күнөө иштерден алыс болот жана ар бир кыймыл аракетине көңүл бурат.

## 3. Акрабиййат (жакындык) муракабасы

Мындай муракабада Кураны Каримдеги **“Акыйкатта биз инсанды жараттык жана анын көңүлү азгырган нерселерди да билебиз. Биз ага күрөө тамырынан да жакынбыз”**[226] деген аяттын мааниси жөнүндө тафаккур кылынат. Алла Таала бизге бизден да жакыныраак. Ал ойлогон ой-кыялдарыбызды жана ниетибизди билүүчү зат. Инсандын ички дүйнөсүндө жашыруун болгон ой-пикир жана чечимдерди да Алла Таала билип турат.

Ал эми айтылган ар бир сөздү калтырбай жазып туруучу периштелер да инсандын мындай абалынан кабардар боло албайт. Себеби, ой-пикирди да жараткан – Алла Таала.[227] Жаратуучу өзү

226.Каф, 16.

227.Алла Таала жаратуучу сыпатынын негизинде жакшылык иштерди да, жамандык иштерди да жаратып турат. Пенде жаман иш кылууну максат кылып, аны ишке ашыруу үчүн чыгына турган болсо, эгер Алла Таала кааласа өзүнүн жаратуучулук сыпаты аркылуу ага каалаган кыймылын жаратып берип, максатын ишке ашыруусуна уруксат берет. Эгер Алла кааласа пендесине ырайым кылып, жаман максатын ишке ашыруусуна мүмкүнчүлүк бербей коёт. Бул абал жакшылык иштерде да так ушундай жол менен ишке ашат. Пенде жакшы иш кылууну

жараткандарын билбей калмак беле? Бул акыйкат жөнүндө чындап ой жүгүрткөн киши жүрөгү титиреп, түгү учуп, өз напсиси менен күрөшпөй коюусу такыр мүмкүн эмес! Эгер инсан бир гана жогорудагы аяттын маанисин акылы менен түшүнүп, жүрөгү менен сезе турган болсо, Алла Таала ыраазы болбой турган бир да сөз сүйлөй албайт. Жада калса, Алла Таалага жакпай турган нерселер жөнүндө ойлогонго да чамасы жетмек эмес. Бир эле ушул аят инсандын дайыма такыба болуусуна, ар бир иштин эсебин берем деген түшүнүк менен жашоосуна багыттаган жетиштүү далил.

Анфал сүрөсүндө Алла Тааланын инсан менен жүрөгүнүн ортосуна да киргендиги жана каалаган учурда кишинин ой-пикирлерин жана каалоолорун башка тарапка багыттай тургандыгы баяндалган.[228] Алла Таала инсанга өтө жакын. Анын жүрөгүнө андан да жакын. Ушунчалык жакын болгондуктан инсандын жүрөгүнө да өкүмдарлык кылат. Инсандын жүрөгүндөгү сезимдерин, ой-пикирлерин жана каалоолорун башка тарапка багыттай алат. Ошондуктан Алла Таала инсан менен жүрөгү

максат кылса, эгер Алла Таала кааласа ал кишиге жакшы ишти орундатуу мүмкүнчүлүгүн берет. Эгер каалабаса андай мүмкүнчүлүк бербейт. Мындай учурда адам кылган жакшы ниети үчүн да соол алат. Демек, Алла Таала жакшылык иштерди да, жамандык иштерди да жаратат. Бирок, жакшы иштерге гана ыраазы болот.

228. Анфал, 24.

ортосуна парда тоскон учурда же болбосо өлүмгө чакырган учурда Ага каршы чыгуу мүмкүнчүлүгү болбой калат. Ошондуктан адам баласы көз ачып жумганга чейинки аралыкта эмнелерге дуушар болоорун биле албайт.[229]

**Абу Муса ал-Ашари** мындай деген:

"Бир күнү Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) менен бирге сапарга аттандык. Биз ар бир дөңсөөгө чыкка сайын бийик үн менен "Аллаху Акбар! Лаа Илааха Иллаллах" деп такбир айтып бараттык. Ошондо Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам):

*"Эй, мусулмандар! Өзүңөрдү кыйнабагыла. Силер дүлөй же болбосо бул жерде болбогон бирөөгө такбир айтып жаткан жоксуңар. Алла Таала дайыма силер менен бирге. Силерди угуп турат жана силерге силерден да жакыныраак*" деп айтты."[230]

Аят жана хадистерде баяндалгандай эле Алла Таала пендесине өтө жакын. Ошол эле учурда Ал пенделеринин да Өзүнө жакындоосун талап кылат. Ошондуктан Кураны Каримде "**Жок! ага моюн**

229.Elamalılı, IV/2386-2387.
230.Бухари, Жихад, 131; Муслим, Зикр,44.

**сунба! (Аллага) сажда кылып, (Ага) жакында**"[231] деп буйрук кылынган.

Акрабиййат муракабасынын натыйжасында инсан Алла Тааланын жүрөктөгү ички сезимдерден да кабардар экендигин билет. Буларды билген киши бир гана күнөө иштерден эмес, жаман ой-пикирлерден да алыс болгонго аракет кыла баштайт. Ниетин ондоп, кыйыр баспаганга аракет жасайт.

## 4. Мухаббат муракабасы

Бул муракабада Алланын **"Эй, момундар! Силерден кимде-ким дининен чыкса (алардын ордуна) Алла жакшы көргөн, алар да Алланы жакшы көргөн коомду жаратат**....."[232] деген аяты жөнүндө тафаккур кылынат. Мындай тафаккурдун натыйжасында инсандын Алла Таалага болгон сүйүүсү артат жана Алла жараткандыгы үчүн бардык макулуктарга, мышыктарга, иттерге жана бактарактарга сүйүү менен мамиле жасайт. Ачылган гүлдү көргөндө "Эй, Аллахым бизге кандай гана жакшылыктарды тартуулагансың. Бул гүл да бизге берген жакшылыктарыңдан бирөөсү" деп айтат. Дайыма Аллага мактоо айтып шүгүр кылат. Эч

231.Алак, 19.
232.Маида, 54.

кимди капа кылбайт жана өзүн капа кылгандарды да кечирет. Себеби, өзүнүн да кемчиликтери жана кетирген катачылыктары бар экендигин билет. Эгер инсандарды кечирбесе анда эртең Улуу Алла Тааланын алдына барганда кайсы бети менен Андан кечирим сураары жөнүндө ойлонот.

Кечиримдүү болуу аркылуу Алла Тааланын кечиримине татыктуу болот. Албетте, кечиримдүүлүк момундар үчүн ыймандын эң жогорку даражаларынан бирөөсү.

Өзүнө заалымдык кылгандарды ачууланбай туруп, чын дилден кечире билүү – албетте өтө чоң жеңиш.

Экинчи жагынан, Алла Тааланын ыраазычылыгы үчүн башка бирөөнү кечирүү Аллага болгон сүйүүнүн ишараты, далили. Эч кандай далил жок туруп эле Алла Тааланы жакшы көрөм дегендик жөн гана куру сөз болуп калат.

Ар бир момун киши муракаба учурунда бул аяттар жөнүндө тафаккур кылып, ниетине жана ыкласына жараша берекесин жана пайдасын алат. Акырындап Кураны Каримди баштан аяк тафаккур менен окуу мүмкүнчүлүгүнө ээ болуу үчүн аракет жасайт.

Муракаба пенденин ички дүйнөсүн толук бойдон Алла Таалага багыттап, ой-пикирин пайдасыз

нерселер менен алек болуудан коргойт. Алланын буйруктарын эң биринчи кезекке коёт. Тили болсо дайыма Алланы зикир кылуу менен алек болот.

Чыныгы момун-мусулман оюнчуктарын жакшы көргөн жаш балага окшош. Кечинде оюнчуктарын ойноп жатып уктайт, эртеси да ойгонору менен кайра оюнчуктарын издейт. Инсандын өлүп кайра тирилүүсү, тирилээр замат махшар[233] майданына карап жол алуусу да ушуга окшош. Ошондуктан, адам баласы уктаардан мурда кандай иштер менен алек болгонуна көңүл бурушу керек. Эгерде бир момун-мусулмандын ой-пикиринде дайыма Алла Тааланын ыраазычылыгы орун алган болсо, анда анын өлүп кайра тирилүүсү да ошого жараша болот.

Бир хадисте мындайча баяндалган:

“*Кыямат күнү инсандар кандай абалда өлгөн болсо, ошондой абалда кайра тирилтилет.*”[234]

“*Кандай жашасаңар ошондой өлөсүнөр. Кандай өлсөңөр ошондой тирилесиңер.*”[235]

Инсан жашоосунда Алладан башка эмнени арзуу кылып жашаган болсо анын өлүмү да, кайра

233.Акыретте инсандар сурак берүү үчүн топтолгон жер.
234.Муслим, Жаннат, 83.
235.Мунавии, Файзул Кадиир, V/663.

тирилүүсү да ошого жараша болот. Кыямат күнү эч ким ага жардамчы боло албайт.

Инсан дайыма муракаба абалында болуу үчүн оболу зикир жана тафаккур кылууну адатка айлантуу керек. Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) бир хадистин маанисинде

اِحْفَظِ اللّٰهَ تَجِدْهُ تِجَاهَكَ

“*Алланын буйруктарын аткар. Акыретте соопторун ал*”[236] деп айткан.

Тафаккур жана зикирден толугу менен пайдалануу үчүн муракабанын адептерине, жол-жобосуна көңүл буруу керек. Муракаба кылуу үчүн көңүл ток, жүрөк тынч болгон учурду тандап алуу абзел. Ачка, ачууланган же болбосо уйкудан калган учурларда муракаба кылуу анчалык деле пайда бербейт.

236.Ахмад, I/293.



# ТАФАККУР КЫЛУУНУН АДЕБИ

*Бардык макулуктар Алланын улуулугун чагылдырган күзгү сыяктуу. Ал эми ошол күзгүдөгү акыйкаттарды көрө билүү үчүн адам баласынын ички дүйнөсү да өтө таза жана тунук болуусу шарт.*

*Алла Таала ар бир инсанды тафаккур кылууга жөндөмдүү кылып жараткан. Ар бир инсандын жан дүйнөсүнүн тереңинде оргуштап аккан тафаккур дарыясы бар.*

# ТАФАККУР КЫЛУУНУН АДЕБИ

## Олуялардын тафаккуру

**Азирети Абу Бакр (радиаллаху анх)** күндөрдүн бириндe кыямат, мийзан, бейиш, тозок, периштелердин сап-сап болуп тизилиши, асмандардын жана күндүн кагаз сымал оролушу, жылдыздардын төгүлүүсү жана тоолордун чаң болуп сапырылуусу жөнүндө терең ойго чөмүлүп кетти. Бир кезде акыретте Алланын алдында турган абалын элестетип коркуп кетет да:

"Ушул учурда жерде өскөн чөп болууну жана бир жаныбар келип мени жеп жок кылуусун ушунчалык каалап кеттим!" деди. Ошондо Азирети Пайгамбарга (саллаллаху алейхи ва саллам) Алла Тааладан **"Кимде-ким Эгесинин алдында туруудан корксо, ага эки бейиш бар"**[237] деген маанидеги аят түшүрүлдү.[238]

237. Рахман, 46.
238.Суйути, Лубаабун Нукуул, II/146; Аалуси, XXVII/117.

Күндөрдүн биринде **Азирети Абу Бакр (радиаллаху анх)** сыртка чыгып, чайыттай ачык асманга жана айлана-чөйрөгө суктануу менен карап жаткан. Бир маалда даракта сайрап жаткан кушту көрүп, кайгыланып баштайт. Кушка суктануу менен карап мындай дейт:

“Эй, куш, кандай гана бактылуусуң! Аллага касам ичип айтамын, чындыгында менда сен сыяктуу болууну каалайт элем. Бак-дарактарга коносуң, мөмөлөрүн жейсиң, анан учуп кетесиң. Эч кимге эсеп-кысап бербейсиң, азапка да дуушар болбойсуң. Аллага касам ичип айтамын, Алла Тааланын алдына барып эсеп-кысап бергенден көрө, жолдун четиндеги бир дарак болууну, бир төө келип мени чайнап жеп, жок кылуусун ушунчалык каалап жүрөм.”[239]

**Азирети Али** (радиаллаху анх) мындай деген:

“Фикх илимин үйрөнбөй кылынган ибадатта, такыбачылык менен үйрөнүлбөгөн фикх илиминде жана тафаккурсуз окулган Куранда жакшылык жок.”[240]

Азирети Алинин (радиаллаху анх) мындан башка да төмөнкүдөй маанидеги сөздөрү бар:

239.Ибн Аби Шайба, ал-Мусаннаф, VIII/144.
240.Абу Нуайм, Хилйа, I/77.

1. Ыкластуулук менен окулбаган намазда;

2. Тилди сактабай, жаман иштерден арылбай туруп орозо кармоодо;

3. **Тафаккур менен окулбаган кыраатта;**

4. Такыбачылыксыз үйрөнүлгөн илимде;

5. Сарандык менен топтолгон байлыкта;

6. Карым-катыш болбогон бир туугандыкта;

7. Түбөлүк калбай турган ырыскыда;

8. Ыклассыз кылынган дубада жакшылык болбойт.[241]

Азирети Али (радиаллаху анх) көзү түшкөн ар бир нерседен сабак алып, ал жөнүндө көпкө тафаккур кылчу экен. Алладан ушунчалык корккондуктан жетим бала сыяктуу ыйлап, катуу ооруган киши сыяктуу титиречү. Ибадат кылууну өтө жакшы көрчү. Аз тамак жеп, көп-көп садака берет эле. Динди бардык нерседен жогору койчу. Анын мындай деген сөздөрү бар:

“Жакшылыктын баары ушул төрт нерсенин ичине камтылган. **Сүйлөө, унчукпоо, кароо** жана **кыймылдоо**. Алланы зикир кылуудан алыс болгон сөздөр пайдасыз. Момун-мусулмандын унчукпаганы анын тафаккуру. **Тафаккурсуз эле унчукпоо**

241.Ибн Хажар, Мунаббихат, 31.

**туура эмес**. Момун-мусулман көзү түшкөн ар бир нерседен сабак алышы керек. Булардан сабак ала албагандар – Алладан бейкапар пенделер. Момун-мусулмандын ар бир кыймылы аны Алла Таалага багыттап турат. Алла Тааланын ыраазычылыгына багытталбаган кыймыл-аракеттин баары тең пайдасыз. Сүйлөгөнү зикир жана жакшылык, унчукпоосу тафаккур, көзү түшкөн ар бир нерседен сабак алган жана ар бир кыймылы кулдук жана ибадат болгон кишилерге Алла Таала ырайымын жана мээримин төксүн! Мындай кишилер тили менен да, колу менен да башкаларга эч качан зыян тийгизбейт."[242]

**Ибн Масуд (радиаллаху анх)** Кураны Каримди жатка билген кишилер жөнүндө мындай деген:

"...Инсандар ойду-тоону сүйлөшүп жатышкан болсо, Куран жаттаган киши унчукпагандыгы менен алардан айырмаланышы керек. Куран жаттаган кишинин көз жаштары да өзгөчө. Ал оор басырыктуу болуп, дайыма тафаккур кылуу аркылуу тилин коргоп, адеп-ахлактуу болгонго аракет кылат."[243]

242.Абу Наср Сарраж ат-Тууси, ал-Лума/İslam Tasavvufu, 137-140.
243.Абу Нуайм, Хилйа, I/130.

Күндөрдүн биринде Умму Дардаадан **Абу Дардаанын** кайсы амалдарга өзгөчө маани бергендиги жөнүндө сурашат. Ошондо Умму Дардаа:

– Көп-көп тафаккур кылып, кылган тафаккурунан сабак, ибарат алчу эле" деп жооп берет.[244]

Таабиун[245] аалымдарынан **Аамир бин Абдикайс** мындай деген:

"Бир эмес, эки эмес, үч эмес, бир канча сахабанын мындай деген сөзүн уктум:

***"Ыймандын көбөйүшү же болбосо нурдануусу бир гана тафаккур кылуу менен ишке ашат."***[246]

Күндөрдүн биринде **Раби бин Хайсамдан**:

– Сенден да жакшыраак болгон кишини бизге көрсөтө аласыңбы? - деп сурашат. Ошондо Раби:

– Ооба. Кимде-ким сүйлөгөнү зикир, унчукпаганы тафаккур болсо жана караган ар бир нерседен сабак ала алса, ошол киши менден да жакшыраак, - деп жооп берет.[247]

244.Вакаа бин Жарраах, Зухд, 474.
245.Сахабаларды көргөн жана ошол ыйманы менен кайтыш болгон кишилер.
246.Ибн Касир, I/448, ад-Дуррул мансуур, II/409, (Аали Имран, 190).
247.Ибн Ханбал, Зухд, 334; Абу Нуайм, Хилйа, II/106.

**Абу Сулайман ад-Дааraани** мындай деген: "Көздөрүңөрдү ыйлаганга, жүрөктөрүңөрдү болсо тафаккур кылганга үйрөткүлө!"

"Дүнүйөнүн артынан сая түшүү инсан менен акырет жашоосунун ортосуна тосмо болот. Башкача айтканда, дүнүйөнү кууган инсан акырет жашоосун унутуп калат. Ал эми акырет жөнүндө тафаккур кылуу инсанды нурдантып, жүрөгүн ойготот."[248]

**Юсуф Хамадаани** мындай деген:

"Инсан канчалык көп тафаккур кылган сайын жакшы иштерди аткаруу мүмкүнчүлүгүнө ээ болот. Кандай жол менен болбосун тафаккур менен амалды бирге алып кетүү өтө маанилүү."[249]

**Фудайл бин Ийааз** мындай деген:

"Тафаккур, жакшы жана жаман иштерди бирибиринен ажыратып турган Алланын улуулук жана өкүмдарлык сыпаттарынын күзгүсү."[250]

**Мухаммад бин Абдуллах** мындай деген:

"Тафаккур кылуу беш түрдүү болот:

Алланын аяттарын тафаккур кылган киши Алланы дагы да жакшыраак таанып билет.

248.Имам Газзали, Ихйа, VI/45.
249.Юсуф Хамадани, Рутбатул хайат, 60.
250.Имам Газзали, Ихйа, VI/44.

Алланын берген ырыскыларын тафаккур кылган кишинин Аллага болгон сүйүүсү артат.

Алланын убадаларын жана соопторун тафаккур кылган кишинин Аллага жакындоо сезимдери артат.

Алланын тыюуларын жана жазаларын тафаккур кылган киши Алладан дагы да көбүрөөк коркуп жашайт.

Алланын инсанга берген жакшылыктары жана инсандын кылык-жоруктары жөнүндө ойлогон киши Алладан уялып, өкүнүп калат."

Илимдүүлөр мындай деген:

"Көпкө тафаккур кылуу – бардык жакшылыктардын ачкычы. Унчукпаган киши жамандыктардан алыс болот. Пайдасыз нерселер менен алектенгендердин акыр түбү өкүнүч менен аяктайт. Кимде-ким напси менен алек болуп жүрүп, акырет күнүн унутуп койсо, акыретте өзүн-өзү карап "Кандай гана акмаксың!" дейт жана мүмкүн болушунча эртерээк жок болуп кетүүнү самап калат."[251]

251.Байхаки, Шуаб, VII, 417/10812; IV, 272/5070.

## Тафаккур дарыясын берекелүү талааларга агызуу керек

Алла Таала ар бир инсанды тафаккур кылууга жөндөмдүү кылып жараткан. Ар бир инсандын жан дүйнөсүнүн тереңинде оргуштап аккан тафаккур дарыясы бар. Бул дарыя дайыма агып турат. Эгерде ал дарыя белгилүү бир тарапка багытталбаса, анда башы оогон тарапка агып жок болот. Кээде ээн чөлдөргө карай агып, ысык кумдарга сиңип кетет. Башкача айтканда, багытталбаган тафаккур оргуштаган селдин суусу менен агып, кайда барып такалаары белгисиз дөңгөчтөргө окшоп кетет.

Чыныгы чеберчилик ошол дарыяны берекелүү топурактарга буруп, мол-мол түшүм алуу.

Алла Таала тафаккур мүмкүнчүлүгүн Алланы таануу үчүн колдонбогон кишилерге мындайча эскертүү берүүдө:

**"Чындыгында Алланын алдында жандуулардын эң жаманы – акыл калчабаган дүлөйлөр жана дудуктар."**[252]

**"Биз адамдын жана жиндердин көпчүлүгүн тозок үчүн жараттык. Алардын жүрөктөрү бар, бирок аны менен түшүнүшпөйт. Алардын көздөрү бар, аны менен көрүшпөйт жана алар-**

252.Анфал, 22.

**дын кулактары бар, аны менен угушпайт. Алар айбан сыяктуу же андан да жаман (адашуучу). Ошолор кайдыгер калгандар."**[253]

Жүрөк тунук күзгү сыяктуу. Адам баласы күнөө иштерди кылган сайын ошол күзгү кирдеп, дат басып баштайт. Ал эми Алланын бар экендигин тастыктап, Аны сүйүүнүн белгиси болгон иштерди кылуу аркылуу ал күзгүнүн датын, кирин тазаласа болот. Инсан "Эмнеге бул дүйнөгө жаралдык? Кимдин мал-мүлкүнөн пайдаланып жатабыз жана ырыскыбызды ким берип жатат? Каякты көздөй баратабыз?" деген суроолордун жообун издеш керек. Мына ушул акыйкаттан алыс болуп, өмүрүн напсисинин каалоолору менен алек болуп өткөргөн кишинин акырет жашоосу да өтө кайгылуу жана өкүнүчтүү болот.

Мындай кишилер Алланын бар экендигин тастыктап турган ырыскыларды көрүп туруп көрмөксөн болушат жана алар жөнүндө тафаккур кылышпайт. Мындай кишилердин максаты – жеп ичүү жана напсинин каалоолорун ишке ашыруу. Алладан бейкапар болгон мындай адамдар жаныбарларга окшоштурулган.

Алла Таала Кураны Каримде мындай деген:

253.Арааф, 179.

**“Сен өзүнүн кумардануударын кудай кылып алгандарды көрдүңбү? Сен аларга көзөмөлчү боло аласыңбы? Же алардын көбү угушат же ойлонушат деп ойлойсуңбу? Алар айбандар сыяктуу. Балким алар андан да катуураак адашкандар.”**[254]

Бир олуя мындай деген:

*“Аалам – ой жүгүрткөн, акылдуу кишилер үчүн Алланын жаратуучу чеберчилигине суктануу менен кароо, акмактар үчүн шахваттын жана напсинин каалоолорун ишке ашыруу.”*

Экинчи жагынан алып караганда, тафаккур мурда да айтылып өткөндөй, эки тарабында тең мизи бар бычак сыяктуу. Жакшы ишке да, жаман ишке да колдонулушу мүмкүн. Напсинин каалоолоруна да баш ийет, руханий дүйнөнүн каалоолоруна да баш ийет. Алла Таала тафаккур кылуу мүмкүнчүлүгүн туура эмес багытта пайдаланган кишилерге төмөнкүдөй эскертүү берүүдө:

**“Эч бир жан Алладан уруксатсыз ыймандуу боло албайт. Ал акыл жүгүртпөгөндөрдү жазага тартат.”**[255]

Инсандын жан дүйнөсүндөгү эң жугуштуу оорулардын бири – “четке кагуучулук.” Инсан

254.Фуркан, 43-44.
255.Йунус, 100.

Алланын макулуктары жана Кураны Карим менен алек болуп, терең ой жүгүртүп, тафаккур кылмайынча бур оорудан кутула албайт.

Ыйман нуру менен азыктанып, вахийдин көрсөтмөсү менен иш кылган акыл-эс Алланы табуу үчүн эч кандай кыйынчылыка дуушар болбойт. Ал эми мындай жолдо болбогон акыл, акыйкатты таба албайт. Вахийди көз жаздымда калтырып, бир гана акылы менен акыйкатты табууга аракет кылган философтор мына ушул жерден алданышат. Себеби, алар ыймандан алыс болгон акыл менен акыйкатка жетээрине ишенишет.

Экинчи жагынан алып караганда, тафаккур да Жараткан тарабынан ыроолонгон өзүнчө бир белек. Бул белекти туура пайдалануу үчүн акыл-эс менен жүрөктү пайдасыз нерселерден алыс кармоо керек. Кураны Каримде мындайча баяндалган:

**“Маанисиз иштерден (сөздөрдөн) жүз үйрүшөт.”**[256]

**“Алар жалганга күбө болушпайт жана пайдасыз сөздөрдү сүйлөп жаткандардын жанынан наркы менен өтүп кетишет.”**[257]

256. Муминуун, 3.
257.Фуркан, 72.

Бир хадистин маанисинде “*Пайдасыз нерселер менен алектенбөө – мусулмандын эң жакшы өзгөчөлүктөрүнүн бири*”[258] деп баяндалган.

Руханий дүйнөнүн ооруларын айыктыруучу эки түрдүү дары бар. Биринчиси, жалаң гана пайдалуу нерселер жөнүндө тафаккур кылуу. Экинчиси, өзүнө тиешеси болбогон пайдасыз нерселерден алыс болуу. Пайдасыз нерселер жөнүндө тафаккур кылуу бардык жамандыктардын башаты. Пайдасыз нерсеге баш ооруткандар пайдалуу нерселерден кур калат.

**Ибн Жавзи** мындай деген:

“Мубах[259] нерселер жөнүндө ашыкча ойлонуу жүрөктү карартат. Эми, арам иштер жөнүндө ойлонуп, аларды ишке ашырууну каалагандардын абалы кандай болоорун өзүң ойлоп көр! Миск[260] да суунга аралаша турган болсо суунун сапатын өзгөртүп, аны даарат алганга жараксыз абалга алып келет. Эми, ит башын салып койгон суунун абалы кандай экендигин өзүң ойлоп көр! Ошондуктан, бир тасаввуф аалымы мындай деген: *“Мубах иштерди гана кылууну адатка айлантып*

258. Тирмизии, Зухд, 11; Ибн Маажа, Фитан, 12.
259. Нормалдуу шарттарда күнөөсү же болбосо сообу болбогон иштер. Жеп ичүү, уктоо сыяктуу.
260. Атыр.

*алган киши Алла Таалага жакындоонун даамын тата албайт.”*[261]

Инсан ой жүгүртүү, бир нерсени элестетип, көз алдына чагылдыруу жөндөмүнө ээ. Эгерде бул жөндөмдөргө туура багыт берилбей турган болсо, анда шайтан аларды туура эмес тарапка багыттап коёт. Натыйжада андай инсандар туура тафаккур кылуу мүмкүнчүлүгүн жоготуп алышып, акыл-эс менен жүрөктү жакшы жакка пайдалана албай, зыян тартып калат.

Ошондуктан, момун-мусулман киши Кураны Каримдин жана Азирети Пайгамбардын (саллаллаху алейхи ва саллам) көрсөткөн жолу менен гана жүрүп, акыл-эсин, ой-пикирин дайыма акыйкат жана жакшылык үчүн сарпташы керек.

## Тафаккур зикир менен бирге болуш керек

**Юсуф Хамадаани** мындай деген:

“Жүрөк менен зикир дарак менен суугa окшош. Жүрөк менен тафаккур болсо, дарак менен анын мөмөсүнө окшош. Даракты сугарбай туруп эле анын көгөрүп, чоңоюусун күтүү туура эмес болгондой эле, бүчүр байлап гүл ачпаган дарактан

261.Бурсави, Руухул баян, (ал-Муминуун, 51).

мөмө күтүү да туура эмес. Канчалык кааласаң да гүл ачпаган дарак эч качан мөмө бербейт. Себеби, бул мезгил мөмө ала турган мезгил эмес, тескерисинче мөмө берүүчү даракты карап, өстүрүү мезгили. Алгач аны сугарып, астын жумшартып, тегерек-четин тазалаш керек. Андан кийин күн ысыган мезгил келет. Мына ошондон кийин гана дарак жашылданып баштайт, көктөйт, жалбырак чыгарат. Анан убакыт өтүп мөмө байлоочу мезгил келет, ошондон кийин гана дарактын мөмөсүн күтүүгө болот."[262]

Хасан Басри мындай деген:

"Акыл-эстүү кишилер зикир менен тафаккур кылууну, тафаккур менен зикир кылууну адатка айлантып алышат. Ошентип, жүрөктөрүн сүйлөтүшөт. Ошондон кийин алардын жүрөктөрү дайыма даанышман ойлорду жана пайдалуу нерселерди гана сүйлөп калат."[263]

Жыйынтыктап айтканда, зикир менен тафаккурду эч качан бири-биринен ажыратпоо керек. Зикир кылып жаткандагы эң маанилүү учур – айтылган зикирлердин мааниси жөнүндө тафаккур кылынган учур. **Мухаммад Парсанын** айтуусуна караганда, тавхид келмесин зикир айтып жаткан киши "Лаа илааха" деген сөздү айткан учурда бар-

262.Рутбатул хайат, 71.
263.Имам Газзали, VI/46.

дык макулуктардын убактылуу экендигин тафаккур кылып, Алладан башка бардык нерселерди ойдон чыгарып, ой-пикирди тазалоосу керек. Ал эми жүрөгүнө Алладан башка эч бир нерсеге кул болбоо керек экендигин орнотуу керек. “Иллаллах” деген учурда Алланын башталышы жок экендиги, жалгыз гана Ага ибадат кылуу жөнүндө ойлоо керек. Ошентип, мына ушундай жүрөктөргө Алланын сыпаты таасир этет.

**Бахауддин Накшибанд**:

“Зикир кылуунун максаты жөн гана “Алла” же болбосо “Лаа илааха илаллах” деп айтуу эмес. Бардык ааламдарды жараткан жаратуучуга карай багыт алуу. Ырыскынын жаратуучудан келгендигин көрүү, аңдап түшүнүү” деп айткан. Башкача айтканда, чыныгы зикир – бейкапардыктан арылып, ички дүйнө менен сезе билүү, көрө билүү жөндөмүнө ээ болууга аракет кылуу.

**Мавлана** мындай деген:

*“Шериги болбогон Алланы эстегиле” деген буйрук аркылуу Аны эстөөгө уруксат берди. Алла Таала биз күнөөкөр пенделерин тозоктон куткарып, нурдуу жолго багыттады. Тафаккуру жок, жөн гана тил менен кылынган зикирлер кемчиликтүү, толук болбогон ой-кыял сыяктуу. Жүрөк жана ички сезимдер аркылуу кылынган*

*чыныгы зикирлер сөз жана сүйлөмдөр менен эмес, тафаккур менен бирге кылынган зикирлер.”*[264]

Алланын ысым жана сыпаттарын тафаккур жана зикир кылган кишинин Аллага болгон сүйүүсү артат. Себеби, Алланы эстөө – “Алла” деген сөздү жөн гана кайталоо эмес, Аллага болгон сүйүүнү жүрөкө жайгаштыруу.

Зикир жана тафаккур кылган киши алгач “мухаббатуллах – Алланы сүйүү” даражасына жетет. Андан кийин Аллага болгон сүйүүсүнүн натыйжасында “марифатуллах – Алланы таануу” даражасына жетет. Башкача айтканда, Алланын ысым жана сыпаттарын дагы да жакшыраак тааныйт. Алла Таала да ушундай пенделерин жакшы көрөт жана аларды Өзүнүн досу деп санайт. Бир кудсий[265] хадисте мындайча баяндалган:

“*Пенделеримдин арасында досторум жана жакшы көргөндөрүм бар. Алар мени эстешет. Менда аларга жакшылыктарымды багыштаймын.*”[266]

Зикир тил, дене мүчөлөрү жана жүрөк менен кылынат. Тил менен кылынган зикир – Алла Тааланын ысым жана сыпаттарын айтуу, Ага тас-

264.Маснави, 2/1709, 1712-саптар.
265.Мааниси Алла Таалага, сөзү Азирети Пайгамбарга тиешелүү болгон хадистер.
266.Ахмад, III/430.

бих жана мактоолорду айтуу, Анын китебин окуп, Ага дуба кылуу. Дене мүчөлөрү менен кылынган зикир – буйруктарды аткарып, тыюулардан алыс болуу. Ал эми жүрөктүн зикирин **Элмалылы Хамди Йазыр** мындайча түшүндүргөн: “Жүрөктүн зикири – Алла Тааланы эстөө. Бул үчкө бөлүнөт:

1. Алланын затына жана сыпатына далалат кылган далилдер жөнүндө ой жүгүртүү.

2. Алланын буйруктары жана пендечилик милдеттерибиз, жоопкерчиликтерибиз жөнүндө тафаккур кылуу. Башкача айтканда, Алланын буйруктары жана тыюулары, булардын далил жана хикматтары жөнүндө ой толгоо. (Адам баласы пендечилик жоопкерчиликтин (мукаллаф) маанимаңызын аңдап түшүнгөн учурда жана Алланын буйруктарына баш ийүүнүн натыйжаларын билген учурда гана жакшы амалдарды аткарууга көбүрөөк көңүл бура баштайт).

3. Ички жана сырткы дүйнөдөгү бардык нерселер жана жаратылыш сырлары жөнүндө тафаккур кылып, алардын баарынын Алланын улуулугун чагылдырган күзгү экендигин аңдап-түшүнүү. Эгер адам баласы бул күзгүгө жакшылап карай турган болсо, анын көздөрүнө руханий ааламдын нурлары чагылышат. Алар инсандын жан дүйнөсүнө эбегейсиз ырахат тартуулайт.”

Зикирдин даражаларынын чеги жок. Зикир кылган инсандын жан дүйнөсү бир руханий ааламдан улам кийинкисине өтүп кете берет. Ой-пикири бир гана Алла Таала менен алек болот. Башкача айтканда, Алланы зикир жана тафаккур кылып отуруп, өзүн жоготуп коёт. Негизи мындай даражаларды сөз кылгандар көп, бирок мындай даражага жеткендер аны айтышпайт, жөн гана андагы руханий абалды жашап өткөрүшөт."[267]

Жыйынтыктап айтканда, бардык макулуктар Алланын улуулугун чагылдырган күзгү сыяктуу. Ал эми ошол күзгүдөгү акыйкаттарды көрө билүү үчүн адам баласынын ички дүйнөсү да өтө таза жана тунук болуусу шарт.

## Зикир жана тафаккур кылынуучу эң берекелүү убакыт

Сүйгөн адам сүйгөнүн дайыма эстейт. Бир нерсени көп эстеген жана аны көп-көп сөз кылган киши убакыттын өтүүсү менен эстеп жүргөн нерсесин дагы да көбүрөөк жакшы көрүп баштайт. Сүйүүнүн даражасы ага болгон мамиле менен өлчөнөт. Мына ошондуктан таңкы маалда таттуу уйкуну таштап, Алла Таалага кайрылып дуба кылуу – Аллага болгон чыныгы сүйүүнүн

267.Хак Дини Куран Дили, (ал-Бакара, 152).

белгиси. Сахур маалында Алланын ырайымы жана кечирими жамгыр болуп төгүлөт. Алла Тааланын жаадырган мына ушул берекенин даамын таткан булбул куштар эң сонун үндөр менен сайрашат. Ачылган гүлдөр да так ушул маалда өздөрүнүн аңкыган жыттарын чыгарышат. Ал эми инсандын мына ушундай берекелүү учурдан кур жалак калуусу кандай гана өкүнүчтүү.

Таңкы маал – 24 сааттык күндүн эң баалуу бөлүгү. Бул маалда инсандын мээси күнүмдүк турмуш көйгөйлөрүн ойлоодон алыс болот. Жүрөк тазарып, айлананы жымжырттык каптайт жана адам баласынын бул дүйнөнүн убарагерчиликтеринен алыстаган убагы болот. Бул учурда жер бетин Алланын ырайымы каптап, Жараткан пенделерине эң жакын болот. Пенде да чын дили менен Алла Таалага баш ийет. Ошондуктан, тафаккур кылуу үчүн таңкы маал өтө ыңгайлуу. Алла Таала Кураны Каримде мындай деген:

**“Эй кийимине оронуп алган! Түндөрдү ибадат менен өткөр да бираз бөлүгүн (уйкуга бөл). Жарымын же андан да бираз кемит. Ага кошуп кыраааты менен Куран оку! Жакында биз сага салмактуу сөз түшүрөбүз. Албетте түндө уктап туруу абдан оор. Анткени сенин күнүң түйшүккө толо.”**[268]

268.Муззаммил, 1-7.

Таңкы маалы түндүн акыркы бөлүгү болуп саналат, ошондуктан бул учурда тынчтык, жымжырттык жана бейпилдик өкүм сүрөт. Ал эми күндүзү убакыттар ар кандай иш, кыймыл-аракет жана ызы-чуулар менен өтөт. Мындай учурларда чын жүрөктөн, ыкластуулук менен ибадат кылуу кыйынга турат. Ошондуктан, таңкы маалдагы тафаккур жана зикирлер күндүзгү напил ибадаттарга караганда дагы да пайдалуураак болот.

Жыйынтыктап айтканда, таңкы маал – ибадат кылуу үчүн өтө ыңгайлуу учур. Ал эми күндүзү болсо иштөө жана ырыскы табуу үчүн эң оңтойлуу учур. Тактап айтканда, момун-мусулман киши таңкы маалда бир гана Алла Таала менен бирге болот. Ал эми күндүзү болсо бир эле учурда инсандар менен да, Алла Таала менен да бирге болот.

**Алланын элчиси** Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам) берекелүү сахур убактысында намаз окуу, Куран окуу, дуба жана тафаккур кылууну эч качан таштаган эмес. Жада калса, ооруп калып бутуна туралбай калган учурларда да таңкы маалды отуруп намаз окуу менен өткөргөн.[269]

Азирети Пайгамбар таңкы маалда тафаккур кылууга өзгөчө маани берчү. Ошондой эле

269.Абу Давуд, Татавву, 18.

көз жашын көлдөтүп, буттары шишигенге чейин намаз окуган. Намаздарын да башка намаздарынан өзгөчөлөнтүп көпкө саждада жана рукуда туруп окуган.

**Имам Хасан бин Рушайк** мындай деген:

“Тафаккур дарыясынын жана акыйкаттын кулпуларын ачуу үчүн таңкы маалда уйкудан туруп, руханий дүйнөнү жогорулатууга аракет жасоо керек. Себеби, инсан дал ушул маалда сырткы дүйнө менен байланышы үзүлүп, көйгөйлөрдөн алыс болот. Дене эс алып, ой-пикир кайрадан жанданып, бир гана Жаратуучу менен бирге болгон учур болот. Ошондой эле сахур маалы аба ырайынын да эң сонун, жанга жагымдуу учуру болот***. Себеби, таңкы маал – караңгыны жарык каптап бараткан убакыт.*** Кечинде болсо тескерисинче жарыкты караңгылык каптап бараткан учур болот.”[270]

Аятта мындайча баяндалган:

**“Алардын капталдары төшөктөрүнөн ажырап турат да, өздөрүнүн Эгесинен коркуу, үмүт менен жалынышат жана Биз аларга берген ырыскылардан сарпташат.”**[271]

270.Ebu Gudde, Zamanın Kıymeti, 86.
271.Сажда, 16.

Мусулман адамдын таңкы маалда уйкудан туруп истигфар[272] айтуусу, акырет азабын ойлоп кайгылануусу, өлүмдү эстөөсү, жашоосунун калган бөлүгүн акырет жашоосуна карап өткөрүүнү мерчемдөөсү, Кураны Карим жөнүндө тафаккур кылуусу Алла Таала жактырган жана ыраазы болгон амардардын катарына кирет. Таңкы маалда ибадат кылган жана көп-көп садага берген пенделерге Алла Тааланын мындайча сүйүнчүсү бар:

**“Бир да жан алардын (жакшылык) кылгандары үчүн сыйлык катары бериле турган көздөрүн кубантуучу жыргалдарды билбейт.”**[273]

Алланын элчиси бул аятты мындайча түшүндүргөн:

“Алла Таала: “*Мен салих пенделерим үчүн эч бир көз көрбөгөн, эч бир кулак укпаган жана эч бир инсандын ой-кыялына келбеген сыйлыктарды даярдап койдум*!” деп айтты.”[274]

Бул хадистин маанисинде да баяндалгандай, бизге айтылган бейиштеги сыйлыктарга караганда айтылбагандары дагы да көбүрөөк. Айрым маалыматтарда бул сыйлыктардан периштелер да, пайгамбарларда кабарсыз экени айтылат.

272.Алладан кечирим сурап дуба кылуу
273.Сажда, 17.
274.Бухари, Бадул-халк, 8; Тафсир, 32/1; Тавхид, 35; Муслим, Жаннат, 2-5.

# ЖЫЙЫНТЫК

## Тафаккур – акыйкаттын жана азаптан кутулуунун ачкычы

Инсан тафаккур жана далилдер менен гана акыйкатты таба алат. Алланын улуулугун, кудуретин жана чеберчилигин тастыктаган далилдерге күбө болгону менен, угуп туруп укмаксан, көрүп туруп көрмөксөн болгон адам кантип акыйкатты таба алат? Ошондон улам болсо керек, "ички сезимдерди ойготпой турган маалыматтар илим болуп эсептелбейт" деп айтылган.

Алла Таала акыйкатты таба албаган каапырлардын абалы туурасында мындай деген:

**"Акыйкатта, сен өлүктөргө да, дүлөйлөргө да алар артка кетип баратышканда чакырыгыңды угуза албайсың."**[275]

275.Намл, 80.

Инсан напсинин ар түрдүү каалоолору менен коштолгон сыноолордон ийгиликтүү өтүп, вахий менен тарбияланган акыл-эс, жүрөктүн негизинде Азирети Пайгамбардан (саллаллаху алейхи ва саллам) үлгү алууга аракет кылган учурда гана акыйкатка жетет жана Жараткан тарабынан ыроолонуучу жакшылыктарга ээ боло алат. Азирети Пайгамбардын (саллаллаху алейхи ва саллам) мужизалары да анын чыныгы пайгамбар экендигин көрсөтүп турат. Ошол эле учурда бир гана мужизаларды эмес, анын адеп-ахлагы жана өмүр жолун тафаккур кылган киши да Азирети Пайгамбардын (саллаллаху алейхи ва саллам) чынчыл пайгамбар экендигин көрө алат. Мындай тафаккурдун натыйжасында напсинин жосунсуз каалоолорунан жана мээни чарчаткан ар кандай ой-пикирлерден кутула алат.

Алла Таала тозоктогу инсандардын абалы жана алардын өкүнүчтөрүн төмөнкүчө баяндаган:

**“Алар тозокто: “Бизди тозоктон (кайра дүйнөгө) чыгар. Биз мурда жасаган иштерибизден башка жакшы амалдарды жасайлы” деп жалбарышат. (Ошондо аларга): “Силер үгүт кылган адамдан үлгү алууга жете тургандай (узак) өмүр бербедикпи? Анын үстүнө эскертүүчү да келген болчу. Эми (азап даамын)**

**таткыла. Заалымдар үчүн эч колдоочу болбойт! (деп айтылат).”**[276]

Демек, инсан эки жол аркылуу чыныгы акыйкатка жетише алат:

1) Салих момун-мусулмандар менен бирге болуп, алардын көрсөтмөсү боюнча Алла Таалага итаат кылуу.

2) Кураны Карим жана сүннөт жөнүндө тафаккур кылып туура жолду табуу жана напсисин да мына ошол жолго салуу.

Аалымдарга баш ийбеген же тафаккур кылып, акыл-эсин иштетпегендер жогорудагы эки жолду тең тандабаган болот. Ал эми мындай адамдардын акыбети азап жана өкүнүч менен аяктайт.

## Негизги тафаккур “ваажибул вужууддун – Алланын бар экендигинин” далилдениши

Мындан мурун да айтып өткөндөй, Алла Тааланын зат сыпаттарынын кандай экендиги туурасында ой жүгүртүү мүмкүн эмес. Себеби, адам баласынын маалымат алуу жолдору саналуу гана. Булар – беш сезүү органы жана акыл-эс менен жүрөк. Бул органдардын да маалымат алуу мүмкүнчүлүктөрү чектелүү. Демек, чектелүү бол-

276.Фаатир, 37.

гон маалымат алуу органдары аркылуу дайыма бар болуучу, башталышы жана аягы болбогон болгон Затты толук түшүнүү жана Ал жөнүндө толук маалыматка ээ болуу мүмкүн эмес.

Ошондуктан, динибизде Алла Тааланын Заты жөнүндө ой жүгүртүү, тагдыр жөнүндөгү маселелер менен алектенүү сыяктуу кыймыл-аракеттерге тыюу салынган. Илахий акыйкаттар жөнүндө тафаккур кылуудан алыс болуу адам баласы үчүн канчалык коркунучтуу болсо, чектен чыгып, акыл-эси жана кудурети жетпеген иштер менен алектенүү да ошончолук коркунучтуу.

Ошондуктан **Азирети Пайгамбар (саллаллаху алейхи ва саллам)** бир хадисинде мындай деген:

“*Алла Тааланын макулуктары жана ырыскылары жөнүндө тафаккур кылгыла, бирок Заты жөнүндө ой жүгүртпөгүлө! Себеби, силер Анын кандай экендигин эч качан биле албайсыңар*!”[277]

**Ибн Араби** мындай деген:

كُلُّ مَا خَطَرَ بِبَالِكَ وَاللّٰهُ غَيْرُ ذٰلِكَ

*“Оюңа эмне келсе келсин, Алла Таала ага окшобойт.”*

277.Дайлами, II/56; Хайсами, I/81; Байхаки, Шуаб, I/136.

Алла Тааланын Затына тиешелүү болгон сыпаттарынын бири – “мухалафатун лил хаваадис – жаратылган эч бир макулука окшобогондугу”. Биз кээ бир инсандарды аалым же болбосо адилеттүү деген сыяктуу Алла Таалага таандык болгон сыпаттар менен сыпаттап келебиз. Алла Таала жаратылган эч бир макулука окшобойт деген сыпатына ишенгенибиз үчүн гана бул нерсе ширк деп эсептелбейт.

Алла Тааланын Заты жөнүндө билүү мүмкүн болбогону менен, жаратылган аалам жана макулуктар жөнүндө тафаккур кылуу аркылуу акыл менен да, жүрөк менен да Анын бар экендигине ишенүү мүмкүн. Ансыз деле акылы чектүү болгон инсан ушинтип гана ишене алат. Ошондуктан, Ислам аалымдары: “Илимдин туу чокусу жана эң артыгы – марифатуллах (Алланы таанып-билүү)” деп айтышкан.

Инсан Алланын макулуктарына жана ырыскыларына карап Анын улуулугун, кудуретин жана ырайымын көрө алат. Албетте, бул нерсе ар бир инсандын ой жүгүртүүсү, билими жана ыкласына жараша болот. Башкача айтканда, ар бир инсан чалкыган марифатуллах океанынан колундагы чакага бата тургандай гана суу ала алат.

**Азирети Мавлана** мындай деген:

*“Күндөрдүн биринде инсандардан Алла Тааланын нурун көрүүнү арзуу кылдым. Бирок, бул нерсе бир деңизди тамчынын ичинде, Күндү болсо кичинекей кыпындын ичинде көргөн сыяктуу эле болду...”*

Эгерде адам баласы Алла Тааланын сыпаттарына жана макулуктарына жакшылап назар салса жана алар жөнүндө чындап тафаккур кыла турган болсо, анда анын Алла Таалага каршы чыгуусу, Анын буйруктарын аткарбай коюусу мүмкүн эмес. Кишинин ой жүгүртүүсү менен ички сезимдеринин иштөөсү бузулган учурда гана Аллага баш ийбей, Анын буйруктарына каршы чыга баштайт. Башкача айтканда, ой жүгүртүүсү жана ички сезимдери бузулбаган кишинин каапырдыкка карай багыт алуусу мүмкүн эмес.

Каапырлардын чөйрөсүндө туулган адамдын да каапырдыктан кутулуу мүмкүнчүлүгү бар. Буга мисал катары **Азирети Ибрахимди** (алейхи салам) айтсак болот. Ал мушриктердин чөйрөсүндө туулуп өстү. Ошого карабастан акылы менен ой жүгүртүп, жүрөгү менен сезип отуруп, аягында Алла Тааланын бар экендигине жана Анын жалгыз экендигине ишенди. Бул окуя Кураны Каримде кеңири баяндалган. Демек, туура ой жүгүртө билген кишинин Алла Тааланы жокко чыгаруусу мүмкүн эмес.

Бир нерсеге “жок” деп айтуу менен маселе чечилбейт. Жок деп айтуу үчүн ага канааттандыраарлык далил керек. Дүйнө, аалам жана акырет жөнүндө канчалаган маселелер бар. Буларды түшүнүп, чече албаган кишилер “жок” деп гана кутулууда. Мындай кишилер “жок” деген сөз менен эмнени далилдегенге аракет кылышууда? Бул курсагы ач болуп жүрүп, ден соолугу бузулган кишинин абалына окшоп кетет. Андай кишилер ачка турса да “ачка эмесмин” дешет. Бирок “ачка эмесмин” деп айтуунун өзү эле алардын оорукчан экендигин далилдеп турат. Сезүү органдары иштебей калган же болбосо наркоз сайылган киши денесине мык сайылса да, денесин бычак менен кескилесе да эч нерсени сезбей калат. Мына ушул сыяктуу чыныгы акыйкаттарды көрүүдөн баш тартып, руханий дүйнөсү оорукчан болуп калган кишилерди Алла Таала Құраны Каримде “**көрлөр, дүлөйлөр жана дудуктар**” деп атаган.

Алла Таала ар бир инсанды ыйман келтирүү жана акыйкатты издеп табуу мүмкүнчүлүгү менен кошо жаратка. Ошондуктан, ыймансыз жана акыйкаттан кабарсыз болгондор – руханий дүйнөсү көр жана дүлөй болгон кишилер. Болбосо, ишенбеген кишилердин деле руханий дүйнөсү Алланы таанып билүүгө ыңгайлуу. Адамдын Аллага болгон ишеними анын табиятында бар. Бул нерсе бала кезден баштап эле билине баштайт. Мисалы,

атасынын намаз окуганын көргөн бала намаздын эмне экенин сурабайт. Алланын улуулугу жөнүндө ой жүгүртө албагандыктан жөнөкөй суроолорду гана сурайт. Мисалы, Алланын канчалык чоң экендигин, өлгөн кишилердин каякка кеткендигин, бейиш жана тозоктун кандай жерлер экендигин сурашат. Алардын акылы дайыма изилдөө менен алек болот. Себеби, инсандын табиятында кандайдыр бир руханий өзгөчөлүк жашырылган. Мына ошол өзгөчөлүк ачылган учурда ыйман келтирет. Эгер ал ачылбай калса, анда каапыр бойдон калат. Муну капастагы кушка окшоштурууга болот. Көп убакыт бою капаста камалып жаткан кушту коё бергенде учалбай калат. Себеби, анын канаттары катып калган. Ушул сыяктуу эле ыйман сезими да ачылмайынча, инсандын ыйман келтирүү жөндөмү да начарлап кетет. Демек, бизди жоктон бар кылып жараткан Алла Тааланы ар ким өзүнүн мүмүнчүлүгүнө жараша таанып билүүсү шарт. Марифатуллах даражасына жетүү үчүн Анын сыпаттарын туура аңдап, түшүнүү керек.

Алла Тааланын ар бир ишинде өзүнчө бир хикмат бар. Ал мушрик коомго элчи кылып Азирети Пайгамбарды (саллаллаху алейхи ва саллам) жөнөттү. Эгерде ушундай мушрик коомду эң башта эле "окшошу, шериги болбогон Жаратkандын аты менен оку" деген сөз менен чакырып баштаганда, балким дагы да аз киши ыйман келтирмек. Алар

мушрик коом болгондуктан буга дароо эле каршы чыкмак. Ал эми Алла Таала болсо алгач өзүнүн "жаратуучу" сыпатын **"Жараткан Эгэндин аты менен оку"**[278] деп айтуу менен аларды өзүнүн динине чакырды. Путтардын эч нерсе жарата албаганын билген мушриктер Алланын чыныгы кудай экендигин, чыныгы мактоого татыктуу бир гана Алла экендигин аңдап түшүнүштү.

Көрүнүктүү тафсир аалымы **Байзавий** мындай деген:

"Улуу Алла Таала Алак сүрөсүндө инсанды эң төмөнкү даражадан эн жогорку даражага көтөргөндүгүн баяндайт. Бул Алланы акыл менен таанып билүүнүн мүмкүн экендигине далалат кылууда. Ошондой эле бул сүрөдө окуу жана жазууга басым жасалган. Муну менен Алланы акылга жана накылга негизделген илимдер аркылуу таанып билүү мүмкүн экендигине ишарат кылынууда."

Жыйынтыктап айтканда, Алла Таала тафаккур кылууну ыймансыздардын ыйманга келүүсүнө, ыймандуулардын ыйманынын бекемдешине себепчи кылып койгон.

278.Алак, 1.

## Бардык нерсе кыймылдап, өзгөрүп турат

Ойлонуп карай турган болсок, бул ааламда бардык нерсе улам өзгөрүп турат. Мисалы, инсан төрөлгөнгө чейин эле бир нече этапты басып өтөт. Алгач бир тамчы суу болуп эне жатынына түшөт. Андан кийин уюуган канга, андан бир үзүм этке айланат, андан соң сөөктөр пайда болуп, ал сөөктөр эт менен капталат. Мындай өзгөрүүлөр жылдыздарда, планеталарда, кен байлыктарда, өсүмдүктөрдө, дегеле бардык макулук бардык нерселерде болуп турат.

Атомдун ичинде да кыймыл болуп турат. Электрондор өтө кылдаттык менен эсептелген жана адамдын акыл-эси жетпей турганчалык ылдамдык менен айланып турат. Ал эми ядро ичиндеги протон жана нейтрондор болсо дагы да тар аймакта жайгашкандыктан алардын ылдамдыгы электрондорго караганда дагы да жогору. Алар секундасына 60000 кмден ашкан ылдамдык менен айланып турат. Бул ылдамдык аларды кайнап же болбосо көбүрүп турган суунун тамчылары сыяктуу кылып көрсөтөт.

Бир акын мындай деген:

*Бар экениң билүү үчүн,*

*Аалам кезүү зарылбы?*

*Бар экениң дароо байкайт,*

*Көргөн адам,*

*Сен жараткан кыпынды.*

(Шинаси)

Бул ыр саптарында Алланын бар экендигин билүү үчүн бир гана кыпын жөнүндө тафаккур кылуу да жетиштүү экендиги айтылып жатат.

1 мм$^2$ болгон ийненин учунда эле болжол менен 100 триллиондой атом бар экендигин эске ала турган болсок, анда учу-кыйырына көз жетпеген ааламды жаратып, аны атайын бир системага салып койгон Улуу Заттын кудуретин дагы да жакшыраак түшүнө алабыз.

Демек, ушунча кыймыл-аракетти жана өзгөрүүлөрдү көзөмөлдөп турган бирөө бар. Албетте, Ал – Жаратуучу Алла Таала. Себеби, инсандын акыл-эси жетпеген ушундай кереметтердин өзүнөн өзү, себепсиз эле жаралып калуусу мүмкүн эмес.

## Ар бир нерсе белгилүү бир максатка ылайык жаратылган

Жаратылган ар бир нерсенин өзүнчө бир хикматы же бир пайдасы бар экендиги айкын. Жогоруда да айтылып өткөндөй, күн менен ай макулуктарга жылуулук жана жарык берип турат.

Жер менен айдын күндү айлануусу менен убакыт пайда болот. Жердин өз огунда айлануусунун натыйжасында мезгилдер, жылдар, күн жана түндөр пайда болот. Ал эми айдын айлануусунун негизинде айлар (30 күндүк) пайда болот.

Биз дем алып жаткан аба өпкөгө кирип, канды тазалайт. Организмге эң эле көп аба керек болгондуктан Алла Таала аны да ошого жараша кеңири жаратып койгон. Ошондуктан, эч бир жан абаны издеп же болбосо сатып алып дем алган жери жок.

Шамал булуттарды учуруп жамгырга муктаж болгон аймактарга жеткирип барат. Ошол эле учурда шамалдар өсүмдүктөрдү чаңдаштырат, жылуулукту бир абалда кармайт жана абаны тазалайт. Ошондой эле деңиздердин да санап бүткүс пайдалары бар.

Жыйынтыктап айтканда, жогоруда сөз кылынган жана сөз кылууга мүмкүнчүлүк болбогон кубулуштардын баарынын инсан жашоосунда өтө чоң орду бар. Ошондуктан, булар жөнүндө жан дили менен тафаккур кылган инсан жаратылган ар бир нерсенин хикматы жана максаты бар экендигин түшүнөт. Ал эми, булардын баарын кокустан эле жаралып калгандыгын айтуу акыл-эсти жокко чыгарууга жатат. Мындай кубулуштардын баары

– илим, хикмат жана кудурет ээси болгон Алла Тааланын койгон мыйзамдары.

## Бир эле заттан түрдүү нерселердин пайда болуусу

Айлана-чөйрөбүгө көз чаптырсак, түрдүү-түрдүү нерселерди көрө алабыз. Бирок, алардын баары бир эле заттан же бир эле элементтен келип чыккан. Мисалы, асмандагы түрдүү телолор бир эле заттан пайда болгон. Бирок, ар биринин өзүнө тиешелүү кейпи, өлчөмү жана жашоо мөөнөтү бар. Айрымдары муздак, өтө ысык...

Өсүмдүктөр жана жаныбарлар азот, карбонат, кычкылтек, суутек сыяктуу элементтерден турат. Карап көрсөк, бул элеметтер менен өсүмдүк жана жаныбарларга тиешелүү болгон жашоо, билүү, кудурет, угуу, көрүү деген сыпаттардын эч бир байланышы жок. Бирок бул элементтерден куралган өсүмдүктөр менен жаныбарларда мындай сыпаттар бар. Ааламдагы биз көрүп турган кынтыксыз жаратылыштын баары тең Алла Тааланын жаратуучулук чеберчилигин чагылдырып турат. Ушунчалык кооз жаратылышты жараткан Заттын жаратылган нерселерге окшош болуусу мүмкүн эмес.

Жыйынтыктап айтканда, ой жүгүртүү аркылуу Алла Тааланын бар экендигин билүү анчалык деле кыйынга турбайт. Тафаккур кылуунун натыйжасында мусулман болбогондор ыйман келтирүү, мусулман болгондор ыйманын бекемдөө мүмкүнчүлүгүнө ээ болушат. Алла Тааланы дагы да жакшыраак таанып, Ага болгон сүйүүсү артат.

## Марифатуллах жолу

Келам аалымдары "Адамдан талап кылынган алгачкы парз – марифатуллах (Алланы таануу) жана тафаккур кылуу" деп айтышкан. Кураны Каримдин негизги максаты да инсандын акылэсин жана жүрөгүн пайдасыз нерселерден арылтып, марифатуллахка багыттоо. Инсан Алланы таанып, Ага ибадат кылуу үчүн жаратылган. Бул максатка зикир кылуу жана ой жүгүртүү аркылуу гана жетүүгө болот. Ибадат кылуу жашоонун өзөгү болуп саналат. Ал эми зикир кылуу болсо, эң сонун ибадаттардын бирөөсү. Зикир менен тафаккур бири-биринен ажырабай, дайыма бирге жүргөн эгиздер сыяктуу.

Албетте, ар бир инсан акырет жашоосунда бактылуу болууну эңсейт. Мындай эңсөөлөр башка каалоолорго караганда басымдуулук кылат. Ал эми түбөлүк жашоодо бактылуу болуунун бирден бир жолу марифатуллах болуп саналат.

Илим – бир маселенин же болбосо окуянын келип чыгуусу жана себептери жөнүндө жалпы маалыматка ээ болуу. Ал эми марифат болсо илимге кошумча катары маселе же болбосо окуядагы Алланын күчүн жана ирадасын[279] да көрө билүү. Ошондуктан Алла Тааланын бар экендигин билүүгө багытталган маалыматтар марифатуллах деп аталат. Башкача айтканда, марифатуллах – мүмкүнчүлүктүн негизинде Алланын бар экендигин андап түшүнүү. Ошондуктан Муминун сүрөсүнүн 84-87-аяттарында зикир кылуу же болбосо ой жүгүртүү такыбачылыктан мурда баяндалган. Себеби, инсандар тафаккур жана ой толгоо аркылуу марифатуллахка жетишет. Алла Тааланы жетишээрлик деңгээлде жакындан таанып билгенден кийин гана Анын буйруктарына баш ийип, такыба инсан болуу керек экендигин түшүнүшөт. Алла Тааланы жетишээрлик деңгээлде тааный албагандан кийин анын кылган ибадаттары да өз маанисин жоготот.

Жыйынтыктап айтканда, эң жогорку даражадагы илим – марифатуллах. **Жунайд Багдади** мындай деген:

“Эгерде бардык аалымдарды артынан чуркатып жүргөн илимден дагы өйдөрөөк башка бир

279.Ыктыяр, каалоо

илим болгондо, башка эч нерсе менен алектенбей туруп ошол илимдин артынан түшмөкмүн.”

**Ибн Кайийм ал-Жавзиййа** мындай деген:

“Алла Таала Кураны Каримде инсандардын эки жол менен марифатуллах даражасына жете тургандыгына ишарат кылууда:

1. Алла Тааланын макулуктарына көз чаптырып, алар жөнүндө тафаккур кылуу.

2. Кураны Каримдеги аяттар жөнүндө тафаккур кылуу.

Биринчи топтогулар Алла Тааланын жаратылыштагы аяттары же болбосо далилдери. Экинчи топтогулар болсо, кулак менен угуп, акыл менен таанып биле турган аяттар же болбосо далилдер.”[280] Булар жөнүндө тафаккур кылуу инсандын ыймасын жандандырып, жаратылыш максатына карай багыт берет.

Төмөндөгү сөздөр бул маселени сонун ачыктап турат:

“*Жаратылыш, табият –Алланын эң чоң китеби. Бул китептин кайсы тамгасын окусаң, ал Алланын бар экенин көрсөтүп турат. Эң майда чаң бөлүкчөсү жөнүндө тафаккур кылсаң да, ал сени сөзсүз Алла Таалага карай багыттайт.*”

280.Ибн Каййум, Фавааид, 31-32.

## Тафаккурду иш жүзүнө ашыруу керек

Тафаккур, зикир жана муракаба аркылуу акыйкатка жетүү үчүн үйрөнгөн, окуган илимди иш жүзүнө ашыруу керек. Илахий акыйкаттар жана Кураны Карим жөнүндө тафаккур кылган киши андагы буйруктарды иш жүзүнө ашырмайынча чындап тафаккур кылган болуп эсептелбейт. Себеби, амал – тафаккурдун натыйжасы.

Бул туурасында **Имам Газзали** мындай деген:

“Илим – тафаккурдун мөмөсү. Инсан тафаккур жана илим аркылуу руханий дүйнөсүн өөрчүтөт жана жакшы амал кылууга багыт алат. Жүрөктүн абалы өзгөрсө, ага жараша дене мүчөлөрдүн амалдары да өзгөрөт. Ошондуктан амал жүрөктүн абалына, жүрөктүн абалы болсо илимге, ал эми илим тафаккурга көз каранды. Демек, тафаккур бардык нерсенин башаты жана бардык жакшылыктардын ачкычы. Чыныгы тафаккур адамды жамандыктан жакшылыкка, ач көздүктөн топук кылууга багыттайт жана такыбалыкка жеткирет.”[281]

Инсан амалга айланган тафаккур аркылуу ааламдагы ажайып кубулуштарга жөнөкөй көз караш менен эмес, үлгү, сабак алуучу көз караш менен карай баштайт. Чындыгында, адам бала-

281.Имам, Газзалии, Ихйа, VI/47.

сы сүрөтчүнүн табиятты чагылдырып тарткан сүрөттөрүн карап туруп, анын өнөрүн баалайт. Бирок, Алла Таала жараткан чыныгы жаратылышты карап туруп, сүрөтчүнү баалаганчалык баалай албайт. Ушунчалык кооз жана сырдуу жаратылышты жөн гана катардагы нерсе катары кабыл алат.

Жүрөгү аруу жана таза болгон инсандар сүрөтчү тарткан сүрөттү эмес, чыныгы өнөр ээси болгон Алла Тааланын чеберчилигин баалашат жана ага суктануу менен карашат. Ошондой эле, бир эле топурактан чыккан өсүмдүктөрдүн түрлөрүнө, алардын түрдүү жалбырактарына жана түрдүү гүлдөрүнө, дарактардын түрдүү түстөрүнө, түрдүү жыттарына жана алардын түрдүү мөмөлөрүнө, бир же эки жума жашай турган көпөлөктөрдүн канаттарындагы суулуктарга, инсандын жаратылышына жана андагы теңдешсиз мыйзамдарга көңүл буруп, алар жөнүндө тафккур кылуу аркылуу сабак алышат.

Мына ушундай инсандар үчүн бул аалам китеп сыяктуу. Алар кагаз бетиндеги илимдерди ашып өтүп, көөдөндөгү илимдерди үйрөнүүгө жетишишкен. Мисалы, бир убактары Селжук медресесинде китептерге көмүлүп жүрүп, кийинчерээк **Шамс** деген дербиштен таасирленип, көөдөнү ыйман оту менен күйүп баштаган **Азирети Мавлананы** айтсак болот. Качан гана көөдөнү ыйман оту

менен тутанып баштагандан кийин, анын көзүндө китептердин аброю төмөндөйт. Мындан кийин ал ааламдагы чеберчилик жана жашыруун сырларды окуп баштайт. Ошондон кийин гана инсандагы, ааламдагы жана Курандагы сыр жана хикматтарды ачыктаган “Маснави” аттуу китебин жазат.

Бул дүйнө жашоосун аруу акыл жана таза жүрөк менен жашап, марифатуллах даражасына жеткен инсандар кандай гана бактылуу!

# АКЫРКЫ СӨЗ

Азыркы учурда өзүнүн тарыхы жана маданиятынан алыстаган айрым адамдар батыштын кээ бир программалары аркылуу же болбосо алыскы чыгышка тиешелүү болгон йога сыяктуу курстарга барып, өздөрүнүн жан дүйнөсүн сооротконго аракет кылып жүрүшөт. Ал эми инсандын жан дүйнөсү илахий хикмат жана акыйкаттардын ачкычы болгон **зикир, тафаккур** жана **тахассус** аркылуу гана бейпилдик табат.

Чыныгы тафаккур инсандын руханий дүйнөсүн ачып, жүрөккө тынчтык орнотот. Инсан мындай тафаккурдун негизинде Алланын хикматтарын түшүнө баштайт. Хикматтын башталышы болсо, Алладан коркуу жана такыбалык сезимдеринин пайда болуусу. Жыйынтыктап айтканда, тафаккур кылуу момун-мусулман кишини Алланын ыраазычылыгына жана сүйүүсүнө жеткирет.

Аалам жана жаратылыш жөнүндө чындап тафаккур кылган киши “Бул жашоо эмне? Эмне

үчүн жаратылдым? Өтүп жаткан күндөрдүн акыйкаты жана мааниси кандай? Бактылуулуктун жолу кайсы? Кимдин эмнесимин? Каяктан келдим, каяка баратам?" деген суроолордун жообун издейт. Мындай изденүүлөр аны утурумдук каалоолордон арылтып, туура жолго багыттайт.

Биз китепчебизде азыркы учурдагы илимий изилдөөлөрдөн да пайдаланып аалам, инсан жана Курандагы сырлар, хикмат жана акыйкаттар жөнүндө аз да болсо маалымат бергенге аракет кылдык. Ким билет, балким келечекте дагы канчалаган сыр жана хикматтар ачылып, Алланын кудурет жана улуулугунун чексиз экендигин чагылдырган мүмкүнчүлүктөр дагы да пайда болот.

Бул китептин көлөмү кичине болгондуктан, сөз кылынган маселелерге байланыштуу кыска мисалдар гана берилди. Буюрса, бул китепти окуган бир туугандарыбыз, берилген мисалдардын негизинде тафаккур кылуу аркылуу өздөрүнүн руханий дүйнөсүндөгү байлыгына жараша тафаккур жөндөмүн дагы да кеңейтип алышат. Ошентип, марифатуллах дарыясынын канчалаган сыр жана хикматтарынын даамын татканга татыктуу болушат.

# МАЗМУНУ

